

# ලෝකායත ජ්‍යෝතිර්විද්‍යාව

හෙවත්

# අනාගත වාක්‍ය කීමේ ශාස්ත්‍රය

1-50



ලෝකායත

# ජ්‍යොතිර්විද්‍යාව

හෙවත්

# අනාගත වාක්‍යකීමේ ශාස්ත්‍රය.

සම්පාදක:

ආයුර්වේදාචාර්ය, පැපිලියානේ

ඕ. ජ. පෙරේරා ඕ. අයි. එම්. එස්. (ලංකා)

වෛද්‍ය කලා නිධි

මුද්‍රණය:

නුගේගොඩ මොඩන්

පොත් — සමාගම.

# සංඥාපනය.

අද අප බොහෝ ජ්‍යොතිශ්ශාස්ත්‍රඥයන් අතර කෙන්ද්‍රයක් බලා කෙනෙකුගේ ජීවිත පලා'පල කීමෙහි දැනීමක් මිස ලෝකය පිළිබඳ පලා'පල කීමෙහි දැනීමක් නැති බව පෙණෙන්නට තිබෙණ කාරණයකි. මීට හේතුව ලොකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාව සම්බන්ධ පොතක්-පතක් මේතාක් සිංහලෙන් නොමැති වීමයයි සිතමු. මේ විද්‍යාව ඉගෙණීමට බොහෝ දෙනා තුළ ආශාව තිබෙන බව අපට නොයෙක් විට දකින්නට ලැබුණු නිසා "ලොකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාව" නමින් මේ පොත ඔබ හමුවේ තැබීමට අපි අදහස් කෙලෙමු. ඒ විද්‍යාව පිළිබඳ අවශ්‍යයෙන් දතයුතු කරුණු සියල්ලක්ම මෙහිලා අඩංගු කර ඇත. එසේ වුවත් ඌනතාද නැත්තේ නොවේ. ඒ ඌනතා හැමෙකක්ම නැවත මුද්‍රණයකදී සම්පූර්ණකොට ඔබ අතට දීමට අපි වෑයම් කරමු.

මීට,

සම්පාදක.

## ජ්‍යොතිෂ ස්වාධ්‍යායනය
හෙවත්
# නක්ෂත්‍ර ගුරුවරයා

## ගුරුවරයෙකු නොමැතිව ඉගෙනගැනීමේ ශාස්ත්‍රානුකූල සම්පූර්ණ ග්‍රන්ථය.

---

ගිරවුන් මෙන් කටපාඩම් කිරීමක් නැත. අවබෝධය පහසුය ග්‍රන්ථ ගණනාවකින්ද නොදතහැකි නක්ෂත්‍රයේ ඉතා සාරවත් වූත් ගුප්තවූත් දෑ ඇතුලත්ය. කලින් දැනුමක් අනවශ්‍යය සෑම මාසයකම ඔබගේ කේන්ද්‍රයේ ඵලාඵල ඔබටම බලාගන්නට මින් මග පෑදේ ඔබට හිමි රක්ෂාව වස්තු තත්වය, ශරීර ස්වභාවය චිත්ත ස්වභාවය; ඉගෙනීම, දෙමාපියන්, සහෝදර, සහෝදරියන් මිතුරන්, මිතුරියන්, විවාහය ලැබෙන භාර්‍යාවගේ ගතිගුණ ලැබෙන දරුවන්, හදිසි ධනලාබ හා පාඩු විපත්, සෑදෙන රෝග, ආයුෂ ප්‍රමාණය ආදි දතයුතු හාමෙකක් ම, ඔබට ම බලාගත හැක. ඔබ නක්ෂත්‍රය ගැන කිසිත් නොදන්නෙකු නම් මෙය පරිසීලනයෙන් ඉතා ස්වල්ප දිනකින් වේලාවක් දුන් විට ග්‍රහයින් පිහිටුවා වේලාපත්කඩ යක් කේන්ද්‍රයක් තනා ඵලාපල කියන්නට සමත් වන විට ඔබම පුදුම වෙනවා ඇත ජ්‍යොතිර් ශාස්ත්‍රානුගත වෛද්‍ය ශාස්ත්‍රය ගැන මෙහි උගැන්වෙන කාරණා වෛද්‍යවරුන්ට ද ඉතා ප්‍රයෝජනවත් ය. ඔබට වරක් ඔබගේ කේන්ද්‍රය බලාගැනීමට යන වියදමින් මේ පොත මිලයට ගත හැක.

පිටපතක මිල රු: 3/-
තැපැලට ගාස්තු ශත 30 යි

---

# පටුන.

පිට

# ශ්‍රී භාවාර්ථරත්නාකරය

දඹදිව විසූ ශ්‍රී රාමනුජාචාර්යයන්ගේ ශ්‍රී භාවාර්ථරත්නාකරය දැන් සිංහලෙන් මුද්‍රණය කොට තිබේ. දශා ඵල කථන යේදී ඉතා ප්‍රයෝජනවත් වන මෙහි ලග්න විස්තර ෂඩ්රසරුචික යෝග, යානවාහන කාරක යෝග, ශත්‍රු හා රෝග කාරක යෝග, වාසනා යෝග, රාජ යෝග, ධන කාරක යෝග, සහෝදර කාරක යෝග, කලත්‍ර භාව විස්තර ආයු සංස්කාර යෝග, [illegible] යෝගා සාමාන්‍ය යෝග රාශ්‍යාධිපති භාවය ආදියපිළිබඳ සියුම් විස්තර ඇතුළත්ව තිබේ. නක්ෂත්‍රය පිළිබඳ දැනුම දියුණු කරගනු කැමැත්තන්ට මෙය ඉතා ප්‍රයෝජනවත් ග්‍රන්ථයකි.

ප්‍රමාණය මිල රු: 1. 50 යි.
තැපැලට ශත 30 යි.

# ලෝකායත

# ජ්‍යොතිර්විද්‍යාව

හෙවත්

# අනාගත වාක්‍ය කීමේ ශාස්ත්‍රය.

---

යම්කිසි පුද්ගලයෙකුගේ ජන්ම වේලාව අනුව සාදා ගනු ලබන අහස් සිතියමකින් හෙවත් කෙන්ද්‍රයකින් ඔහුගේ ජීවිත ඵලා'ඵල ප්‍රකාශ කල හැකිවාක් මෙන්ම එක්තරා නීතියක් අනුව සාදාගනු ලබන කෙන්ද්‍රයකින් මේ පෘතුවියට අයත් සකල සිද්ධියක් සම්බන්ධව ඵලා'ඵලද කිව හැක්කේය. ඒ ඒ දෙශ නගර ග්‍රාම ඒවායෙහි වසන ජනතාව ඔවුන්ගේ නැගීම හෝ බැසීම විප්ලව, යුද්ධ කල කෝලාහල, කැරලි ගැසීම්, භය සාගත ආජීවික තත්වය ආදී මේ හැම දෙයක් පිළිබඳව අනාගත පලා'ඵල කිව හැකි මේ විද්‍යාව ජ්‍යොතිශ් ශාස්ත්‍රයේම අංශයකි. ජොතිශ් ශාස්ත්‍රය වනාහී විෂය වස්තූන්ගේ මෙන්ම අවිෂය වස්තූන්ගේද යථා තත්වය ප්‍රකාශ භාවයට පමුණුවන විස්මය ජනක විද්‍යාවක්මය. ඉහත කියන් ලද පරිදි ඒ ඒ දෙශාදිය පිළිබඳ පලා පල කිව හැකි ක්‍රමයට ලෝකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාව යැයි නම් කරනු ලැබේ. යම් කිසි රටක් පිළිබඳ තත්වය දතමනා කල්හි විධිමත් ක්‍රමයෙන් සාදාගනු ලැබූ කෙන්ද්‍රයේ ග්‍රහචාරය අනුව සෑම විස්තරයක්ම පුද්ගලයෙකුගේ ජීවිත පලා'පල කියන්නාක් මෙන් කිව හැකිය. ඒ සඳහා විශෙෂයෙන් දතයුතු වන්නේ කෙන්ද්‍රයක් සාදාගන්නා ආකාරයත් මේෂාදි රාශි දෛලෝසට අයත් වන දෙශාදියත් ඒ ඒ භාවයන්ගෙන් ප්‍රකාශ වෙන කරුණු හා රවි ආදී ග්‍රහයන්ට හිමි ක්‍රියාත්ය.

යමෙකු උපන් කැන්හි එකී වේලාවට කෙන්ද්‍ර සටහනක් පිළියෙළ කරන පරිද්දෙන්ම මෙහිදීද සූර්ය්‍යයා මීන රාශියෙන් මේෂ රාශියට සංක්‍රමණය වන වේලාවට කේන්ද්‍රයක් සාදාගත යුතුය. එසේම හිරු කටක, තුලා, මකර යන රාශිවලට පැමිණෙන වේලාවන් අනුවද කේන්ද්‍ර සාදා ගැනීම අවශ්‍යය ප්‍රධාන ඍතු සතරේ ආරම්භය ඇති වන්නේ ඉහත කී රාශි සතරට හිරුගේ පැමිණීම ඇතිවූ කල්හිය. තවද, අවුරුද්දේ සෑම අමාවක හා පසළොස්වක සිදුවන වේලාවන්හිද, සූර්ය්‍ය ග්‍රහණ චන්ද්‍ර ග්‍රහණ හා ප්‍රධාන ග්‍රහයන් සංයොගවන වේලාවන්හිද කේන්ද්‍ර සාදා ගැනීම කළ යුතුය. කුජ, ගුරු, ශනි, ඉන්ද්‍ර (යුරේනස්) සහ වරුණ (නැප්චූන්) යන මොව්හු ප්‍රධාන ග්‍රහයන් වශයෙන් සලකනු ලබත්.

## රාශි ග්‍රහයන් සහ දෘෂ්ටි

රාශි දොළොසක් බව අපි දනිමු. මේෂ, වෘෂභ, මිථුන, කටක, සිංහ, කන්‍යා, තුලා. වෘශ්චික, ධනු, මකර, කුම්භ සහ මීන යන මොව්හු ඒ රාශි දොළොසයි. මේ රාශි දොළොසෙහි උච්ච, නීච, මිත්‍ර, ස්වක්ෂේත්‍ර වන ග්‍රහයන් නව දෙනෙක් වෙති. ඔව්හු වනාහී රවි, චන්ද්‍ර, බුධ, ශුක්‍ර කුජ, ශනි, ගුරු, ඉන්ද්‍ර සහ වරුණ වෙති. මෙහිලා රාහු කේතු දෙදෙනා සලකනු නොලැබේ. රාශීන් හා ග්‍රහයන් පිළිබඳ යම්කිසි වගී ස්රීමක් තිබේ නම් ඒ සියල්ලක්ම සාමාන්‍ය ජ්‍යොතිශ් ශාස්ත්‍රයේදී මෙන් සැලකුව මනාය. මෙහිලා විශේෂයෙන් සඳහන් කළ යුත්තක් නම් ග්‍රහයන්ගේ දෘෂ්ටීහුය.

## ග්‍රහ දෘෂ්ටි

සාමාන්‍ය ජ්‍යොතිශ් ශාස්ත්‍රයේදී ග්‍රහයන්ගේ දෘෂ්ටි විවිධ ආකාරයට දක්වා තිබෙතත් වැඩිවශයෙන් සලකනු ලබන්නේ පහත දක්වන අන්දමටය.

| | |
|---|---|
| රවි<br>චන්ද්‍ර<br>ශනි | තමා සිටි තැනින් 3. 7 සහ 10. |
| කුජ<br>බුධ | ,, ,, 4. 7 සහ 8 |
| ඉ<br>ශු | ,, ,, 5. 7 සහ 9 |

තවද, ප්‍රධාන වශයෙන් සලකනු ලබන අන්‍ය ග්‍රහ දෘෂ්ටි සතරක්ද ඇත්තේය. ෂට්කෝණ ත්‍රිකෝණ, චතුරස්‍ර, සප්තම යනු ඒ දෘෂ්ටි සතර වෙයි. මෙයින් ෂට්කෝණ සහ ත්‍රිකෝණ දෘෂ්ටි දෙක ශුභ දෘෂ්ට වෙයි. චතුරස්‍ර සහ සප්තම දෘෂ්ටි දෙක අශුභ දෘෂ්ට වෙයි. ෂට් කෝණයකට අංශක 60 ක්ද, ත්‍රිකෝණයකට අංශක 120 ක්ද, චතුරස්‍රයකට අංශක 90 ක්ද, සප්තමයකට අංශක 180 ක්ද ඇත්තේ වෙයි.

මෙහි වැඩි විස්තරය මෙසේය.:- යම්කිසි රාශියක පළමුවෙනි අංශකයේ සිට අංශක සැටක් ගිය තැන අංශකය ෂට් කෝණ වෙයි. මේ දෙතැන සිටි ග්‍රහයන් දෙදෙනා ඔවුනොවුන්ට ෂට් කෝණ දෘෂ්ටියෙන් යුක්ත වෙයි. සෙසු දෘෂ්ටීන් ගැනද මේ අනුසාරයෙන් අවබෝධ කටයුතුය.

තවද අංශක 30, 36, 45, 72, 135, 144 යන ස්ථාන ක්ෂුද්‍ර දෘෂ්ටි හැටියට සලකනු ලැබේ. මේ දෘෂ්ටි පළමු කියන ලද දෘෂ්ටි තරම් බලවත් නොවේ. යම්කිසි දෘෂ්ටියක නියම ප්‍රතිඵලය ලැබෙන්නේ කියන ලද අංශක ගණන සම්පූර්ණ වූවිටය. අඩුව හෝ වැඩිව තුබුණු තරමට ප්‍රතිඵල දුබල වෙයි.

සෑම ග්‍රහයෙකුගේම ඔහු අවට බලය පැතිරෙන එක්තරා දුර ප්‍රමාණයක් ඇත්තේය. ඊට මණ්ඩල යැයි කියනු ලැබේ. ඒ ඒ ග්‍රහයන්ගේ මණ්ඩල ප්‍රමාණය මෙසේය.

| | | | |
|---|---|---|---|
| රවි මණ්ඩලය අංශක | | | 7½ |
| චන්ද්‍ර | ,, | ,, | 6 |
| කුජ | ,, | ,, | 3½ |
| බුධ | ,, | ,, | 3½ |
| ගුරු | ,, | ,, | 6 |
| ශුක්‍ර | ,, | ,, | 3½ |
| ශනි | ,, | ,, | 4½ |
| යුරේනස් | ,, | ,, | 2 |
| නැප්චූන් | ,, | ,, | 2 |

යම්කිසි දෘෂ්ටියක් සම්පූර්ණ වීමට අංශක කීපයක් අඩුවතුබුණේ වී නමුත් ග්‍රහයන්ගේ මණ්ඩල වලව සමීපව සිටියේ නම් දෘෂ්ටිය සම්පූර්ණවූ ලෙස සලකනු ලැබේ.

එක් ග්‍රහයෙක් තවත් ග්‍රහයෙකුට අංශක 180 ක දුරින් පිහිටියේ නම් සම්පූර්ණ සප්තම දෘෂ්ටිය වෙයි හමුත් අංශක 7 ක් අඩුවූයේ නම් සම්පූර්ණ දෘෂ්ටි ගත වූයේ නොවෙයි. එසේ වුවද මණ්ඩල වලින් දෘෂ්ටිය සම්පූර්ණ විය හැකිය. කුජගේ හා බුධහුගේ මණ්ඩල ප්‍රමාණය අංශක 3½ බැගින් වෙයි මේ මණ්ඩලද්වය එක් වූ විට අංශක 7 කි. එමනිසා සම්පූර්ණ දෘෂ්ටි ගතවූ ලෙස සැලකුව මනාය. සෙසු ග්‍රහයන්ගේ මණ්ඩල ප්‍රමාණ සම්බන්ධවද මේ ආකාර යෙන් සැලකිය යුත්තේය.

මතාන්තරයක් අනුව ෂට්කෝණ ත්‍රිකෝණ, චතුරස්‍ර සහ සප්තම දෘෂ්ටි ගතවීමේදී කුජ, බුධ, ගුරු, ශුක්‍ර, ශනි, යුරේනස් සහ නැප්චූන් යන ග්‍රහයන් අංශක 5 ක දුරින් සිටියද එකී දෘෂ්ටි සම්පූර්ණ ලෙස සලකනු ලබයි. රවි චන්ද්‍ර දෙදෙනාගේ බල මණ්ඩල අංශක 8 ක් හැටියට ගනත් ගනු ලැබේ. ක්ෂුද්‍ර දෘෂ්ටි ගත වීමේදී රවි සඳු දෙදෙනාට අංශක 3 බැගින්ද සෙසු ග්‍රහයන්ට අංශක 2ක බැගින්ද ඇති සේ සලකත්.

තවද සමාන අයනාංශක ගණනක් ඇති ග්‍රහයන් දෙදෙනෙක් කේන්ද්‍රයේ කොතැනක සිටියේ වී නමුදු සංයොගවූ ග්‍රහයන් හැටියට සලකනු ලබයි.

---

## ලෝකායත කේන්ද්‍රයේ භාව දොළසේ බල හා ඒවායින් දැක්වෙන කරුණු.

---

ලෝකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාවෙහිදීද සාමාන්‍ය ජ්‍යොතිර් විද්‍යා වෙහිදී මෙන් ඒ ඒ භාව පිළිබඳ බල හා ඒවායින් දැක්වෙන කරුණු සලකා ගත හැකිය. නමුත් මෙහිලා විශෙෂයෙන් දේශාන්තර හා ජාත්‍යාන්තර කරුණුපිළිබඳ විස්තරයක් දැනසිටිය යුතුය. මෙහි පහත ප්‍රකාශ කරුණු ලබන්නේ එකී කරුණුය.

1 වෙනි භාවයෙන් මහජනයා, මහජනයාගේ සෞඛ්‍ය පිළිබඳ කටයුතු, රටේ සාමාන්‍ය තත්වය.

2 වෙනි භාවයෙන් ජාතික කර්මාන්ත, ආදායම ද්‍රව්‍ය ගබඩා කිරීම, ද්‍රව්‍ය හුවමාරුව, මුදල් තැන්පත් කරන ස්ථාන, බැංකු, වෙළඳාම හා ඒ පිළිබඳ කටයුතු.

3 වෙනි භාවයෙන් දුම්රිය හා ඒ සම්බන්ධ ක්‍රියා, බඩු හුවමාරුව හෝ මිනිසුන්ගේ ගමනා ගමනය බඩු ගබඩා කිරීම හා කොටස් අයිතිය, විදුලි පණිවුඩ සම්බන්ධ කටයුතු, තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුව, කාර්, බස්, වැනි රථ වාහන පොත්, පත්, ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර, සහ සාහිත්‍ය පිළිබඳ කටයුතු.

4 වෙනි භාවයෙන් සෘතු භේදය කෘෂිකර්මාන්තය (ගොවිතැන්වැඩ) ධාන්‍ය වර්ග ආකර-පතල් මහජන ගොඩ නැගිලි ආණ්ඩුවේ විරුද්ධ පක්ෂය.

5 වෙනි භාවයෙන් නෘත්‍ය, බයස්කෝප් ශාලා, සංගීතායතන විනෝදාගාර ළදරුවෝ, අධ්‍යාපනය, දරුඋපත් ප්‍රමාණය, පාඨශාලා, විද්‍යාලය, සභ්‍යත්වය හා සුදු ක්‍රීඩා.

6 වෙනි භාවයෙන් රටේ හටගන්නා රෝග, මහජන සෞඛ්‍යය, යුද්ධ හමුදාවේ හා නාවුක හමුදාවේ කටයුතු, යුද්ධ නෞකා හා සාමාන්‍ය වැඩකරන ජනතාව.

7 වෙනි භාවයෙන් විදෙශීය කටයුතු, අන්‍ය දේශ හා සම්බන්ධතාවය යුද්ධ කෝලාහල හා වාද භේද විවාහ කටයුතු, දික්කසාද වීම හා පිටරට වෙළඳාම.

8 වෙනි භාවයෙන් ශිෂ්ටාචාරභාවය, මරණ සංඛ්‍යාව ගිය දිවි නසා ගැනීම, ප්‍රිවි කවුන්සලය.

9 වෙනි භාවයෙන් අධිකරණ ශාලා නඩුකාරවරු, පූජකයෝ, ආගමසික ක්‍රියා, දේශීය වෙළඳ ව්‍යාපාර, වෙළඳ කටයුතු, පිළිබඳ ශක්තිය, විවිධ විද්‍යා, නැව් ආදියෙන් යාත්‍රා ගමන් බිමන් හා ඒ මගින් කරන ක්‍රියා.

10 වෙනි භාවයෙන් රජවරු රාජකීයත්වය, ආණ්ඩුකිරීමේ ශක්තිය පාලනයේ යහපත් බව, උත්කර්ෂ භාවය, හා සාමාජික ක්‍රියා.

11 වෙනි භාවයෙන් මන්ත්‍රණ සභා, මහජන ශාලා නීති සම්පාදනය.

12 වෙනි භාවයෙන් බන්ධනාගාර, කර්මාන්ත ශාලා, ආරෝග්‍ය ශාලා, උන්මත්තකාගාර, ප්‍රතිසංස්කරන කටයුතු, වරිත ශෝධනාගාර, අපරාධ ක්‍රියා, මිනී මැරුම්, රහසිගත අපරාධ, ඔත්තුකාරයෝ, රහස් සතුරෝ.

**සැලකිය යුතුයි.**

මේ භාව දොළොස අතුරින් 1 වෙනි 4 වෙනි 7 වෙනි සහ 10 වෙනි භාව සතර ඉතා බලවත් වෙති. 2 වෙනි 5 වෙනි 8 වෙනි සහ 11 වෙනි භාව සතර ඒළගටද, 3 වෙනි 6 වෙනි 9 වෙනි භාව තුන අන්තිමටද බලවත් වෙති. තවද, 1 වෙනි 9 වෙනි භාව තුන බුද්ධිය පිළිබඳ භාවයැයි කියනු ලැබේ. 1 වෙනි භාවයෙන් මහජන යාගේ මිතන සවභාවයද ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ආදී දේද 9 වෙනි භාව යෙන් ආගමික හැඟීම්ද ප්‍රකාශ කරනු ලැබේ.

## ග්‍රහයන් සම්බන්ධ විස්තර.

නියම අන්දමින් සාදා ගනු ලබන කෙන්ද්‍රයේ භාව දොළොස මෙන්ම රවි චන්ද්‍ර ආදී ග්‍රහයෝද සෑම රටකම සෑම ජාතියකම පවතින ඒ ඒ කරුණු හා ක්‍රියා ප්‍රකාශකරන්නෝ වෙති. ඒ නිසා ඔවුන් පිළිබඳ මනා විස්තරයක් විශෙෂයෙන් දැන සිටිය යුතුය. පහත දක්වනු ලබන්නේ ඒ ඒ ග්‍රහයන් කාරණකොට ගෙන දැන ගතයුතු කරුණුය.

**රවිගෙන්-** රජවරු, උත්තමයෝ, නඩුකාරවරු, විනිශ්චය කිරීමේ බලය තිබෙන පුද්ගලයෝ මහජන මන්ත්‍රීවරු එවැනි වෙනත් උදවිය.

**චන්ද්‍රයාගෙන්-** මහජනයා ස්ත්‍රී පක්ෂය, සමූහ වශයෙන් එක්රැස් වුනු ජනයා, මහජනයා පිළිබඳ සියලුම කරුණු

**බුදගෙන්-** සාහිත්‍යය, ශාස්ත්‍රීය කටයුතු, ප්‍රවෘත්තිපත්‍ර, පොත් පත්, සඟරා ඒවා ප්‍රසිඬ කරන්නෝ තානාපති වරු, වෙළ-හෙළඳාම සහ බුද්ධිමත් පුද්ගලයෝ.

**ශුක්‍රගෙන්-** ස්ත්‍රීන් පිළිබඳ කටයුතු, චිත්‍ර ශාස්ත්‍රඥයෝ විවාහ කටයුතු, දරුවෝ රටේ ජනගහනය

12 වෙනි භාවයෙන් බන්ධනාගාර, කම්මාන්ත ශාලා, ආරොග්‍ය ශාලා, උන්මත්තකාගාර, ප්‍රතිසංස්කරන කටයුතු, වසිත ශොධනාගාර, අපරාධ ක්‍රියා, මිනී මැරුම්, රහසිගත අපරාධ, ඔත්තුකාරයෝ, රහස් සතුරෝ.

**සැලකිය යුතුයි.**

මේ භාව දොළොස අතුරින් 1 වෙනි 4 වෙනි 7 වෙනි සහ 10 වෙනි භාව සතර ඉතා බලවත් වෙති. 2 වෙනි 5 වෙනි 8 වෙනි සහ 11 වෙනි භාව සතර ඊළඟටද, 3 වෙනි 6 වෙනි 9 වෙනි භාව තුන අන්තිමටද බලවත් වෙති. තවද, 1 වෙනි 9 වෙනි භාව තුන බුද්ධිය පිළිබඳ භාවයැයි කියනු ලැබේ. 1 වෙනි භාවයෙන් මහජන යාගේ මිතන සවභාවයද ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ආදී දේද 9 වෙනි භාව යෙන් ආගමික හැඟීම්ද ප්‍රකාශ කරනු ලැබේ.

## ග්‍රහයන් සම්බන්ධ විස්තර.

නියම අන්දමින් සාදා ගනු ලබන කෙන්ද්‍රයේ භාව දොළොස මෙන්ම රවි චන්ද්‍ර ආදී ග්‍රහයෝද සෑම රටකම සෑම ජාතියකම පවතින ඒ ඒ කරුණු හා ක්‍රියා ප්‍රකාශකරන්නෝ වෙති. ඒ නිසා ඔවුන් පිළිබඳ මනා විස්තරයක් විශෙෂයෙන් දැන සිටිය යුතුය. පහත දක්වනු ලබන්නේ ඒ ඒ ග්‍රහයන් කාරණකොට ගෙන දැන ගතයුතු කරුණුය.

**රවිගෙන්-** රජවරු, උතතමයෝ, තඩුකාරවරු, විනිශ්චය කිරීමේ බලය තිබෙන පුද්ගලයෝ මහජන මන්ත්‍රීවරු එවැනි වෙනත් උදවිය.

**චන්ද්‍රයාගෙන්-** මහජනයා ස්ත්‍රී පක්ෂය, සමූහ වශයෙන් එක්රැස් වුනු ජනයා, මහජනයා පිළිබඳ සියලුම කරුණු

**බුදගුගෙන්-** සාහිත්‍යය, ශාස්ත්‍රීය කටයුතු, ප්‍රවෘත්තිපත්‍ර, පොත් පත්, සඟරා ඒවා ප්‍රසිද්ධ කරන්නෝ තානාපති වරු, වෙළ-හෙළඳාම සහ බුද්ධිමත් පුද්ගලයෝ.

**ශුක්‍රගෙන්-** ස්ත්‍රීන් පිළිබඳ කටයුතු, චිත්‍ර ශාස්ත්‍රඥයෝ විවාහ කටයුතු, දරුවෝ රටේ ජනගහනය

| ග්‍රහයා | මිත්‍ර ග්‍රහයෝ | ශත්‍රු ග්‍රහයෝ | සම ග්‍රහයෝ |
|---|---|---|---|
| රවිට | චන්ද්‍ර, කුජ, ගුරු | ශුක්‍ර, ශනි, රාහු | බුධ |
| සඳුට | රවි බුධ | රාහු කේතු | කුජ ගුරු ශුක්‍ර ශනි |
| කුජට | රවි චන්ද්‍ර ගුරු | බුධ රාහු කේතු | ශුක්‍ර ශනි |
| බුධට | රවි ශුක්‍ර රාහු කේතු | චන්ද්‍ර | කුජ ගුරු ශනි |
| ගුරුට | රවි චන්ද්‍ර කුජ | බුධ ශුක්‍ර | ශනි රාහු කේතු |
| කිවිට | බුධ ශනි රාහු කේතු | රවි චන්ද්‍ර | කුජ ගුරු |
| ශනිට | බුධ ශුක්‍ර රාහු කේතු | රවි චන්ද්‍ර | කුජ ගුරු |
| රාහුට | බුධ ශුක්‍ර ශනි | රවි චන්ද්‍ර කුජ | ගුරු |

## ග්‍රහයන්ගේ ස්වක්ෂේත්‍රාදිය

| රාශි | රවිට | සඳුට | කුජට | බුධට | ගුරුට | කිවිට | ශනිට | රාහුට | කේතුට |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| මේෂ | උච්ච | ශත්‍රු | ස්ව | මිත්‍ර | ශත්‍රු | මිත්‍ර | නීච | ශත්‍රු | ශත්‍රු |
| වෘෂ | ශත්‍රු | උච්ච | මිත්‍ර | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර | ශත්‍රු | ශත්‍රු |
| මිථුන | ශත්‍රු | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර | මිත්‍ර | මිත්‍ර | උච්ච | මිත්‍ර |
| කටක | ශත්‍රු | ස්ව | නීච | මිත්‍ර | උච්ච | ශත්‍රු | ශත්‍රු | ශත්‍රු | ශත්‍රු |
| සිංහ | ස්ව | ශත්‍රු | ශත්‍රු | ශත්‍රු | මිත්‍ර | ශත්‍රු | ශත්‍රු | ශත්‍රු | ශත්‍රු |
| කන්‍යා | ශත්‍රු | මිත්‍ර | මිත්‍ර | උච්ච | මිත්‍ර | නීච | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර |
| තුලා | නීච | ශත්‍රු | මිත්‍ර | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ස්ව | උච්ච | මිත්‍ර | මිත්‍ර |
| වෘ:ක | ශත්‍රු | නීච | ස්ව | මිත්‍ර | ශත්‍රු | මිත්‍ර | ශත්‍රු | මිත්‍ර | මිත්‍ර |
| ධනු | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ශත්‍රු | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර | මිත්‍ර | මිත්‍ර | උච්ච |
| මකර | ශත්‍රු | ශත්‍රු | උච්ච | මිත්‍ර | නීච | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර | මිත්‍ර |
| කුම්භ | ශත්‍රු | මිත්‍ර | ශත්‍රු | මිත්‍ර | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ස්ව | මිත්‍ර | මිත්‍ර |
| මීන | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ශත්‍රු | නීච | ස්ව | උච්ච | මිත්‍ර | මිත්‍ර | ස්ව |

## පරම උච්චාංශක හා නීචාංශක

**රවිට**—මේෂ 10 වෙනි අංශකය පරමොච්චයි
තුලා 10 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

**සඳුට**—වෘෂභ 3 වෙනි අංශකය පරමොච්චයි
වෘශ්චික 3 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

කුජට—මකර 28 වෙනි අංශකය පරමෝච්චයි.
කටක 28 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

බුධට—කන්‍යා 15 වෙනි අංශකය පරමෝච්චයි
මීන 15 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

ගුරුට—කටක 5 වෙනි අංශකය පරමෝච්චයි
මකර 5 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

සිකුරුට—මීන 27 වෙනි අංශකය පරමෝච්චයි
කන්‍යා 27 වෙනි අංශකය පරම නීචයි

ශනිට—තුලා 20 වෙනි අංශකය පරමෝච්චයි
මේෂ 20 වෙනි අංශකය පරම නීචයි.

යම්කිසි රාශියක් උදාවන කල්හි එම රාශිය අධිපති ග්‍රහයා ස්වක්ෂේත්‍ර උච්ච ක්ෂේත්‍ර වශයෙන් බලවත්ව සිට ශුභ ග්‍රහයන් විසින් ශුභ දෘෂ්ටියෙන් දක්නා ලද්දේ නම් පළමු භාවයෙන් ප්‍රකාශ වෙනු ලබන මහා ජනයා, ඔවුන්ගේ සෞඛ්‍යභාග්‍යය රටේ සාමාන්‍ය ගති ආදිය යහපත් වන්නේය.

මෙහිලා විශේෂයෙන් සඳහන් කළයුතු කාරණයකි. එනම් අලුත සොයාගන්නා ලද ග්‍රහයන් දෙදෙනාගේ ස්වක්ෂේත්‍ර උච්ච ක්ෂේත්‍රතා ආදියයි. මේ පිළිබඳ නොයෙකුත් මත භේද ඇතත් යුරේනස් මිථුන තුලා කුම්භ යන වායු රාශීන්හිද, නැප්චූන් මීන රාශියේද බලවත් වන බව සලකනු ලැබේ.

යුරේනස්ට මිථුන රාශිය ස්වක්ෂේත්‍ර හැටියටද කන්‍යා රාශිය උච්ච හැටියටද එසේම නැප්චූන්ට වෘෂභය රාශිය ස්වක්ෂේත්‍ර හැටියටද කටක රාශිය උච්ච හැටියටද සැලකීම නිවැරදි බව සමහරුන්ගේ කල්පනාවයි.

ඉහත දක්වන ලද සෑම ග්‍රහයෙකුගේම උච්ච රාශියෙන් සත් වෙනි රාශිය නීච රාශිය වෙයි. ස්වක්ෂේත්‍රයෙන් සත් වෙනි රාශිය මූල රාශිය වෙයි.

## ලෝකායත කේන්ද්‍රය

ලෝකයේ විවිධ ජාතීන් හා රටවල් පිළිබඳ පලාඵල ප්‍රකාශ කරනු සඳහා අවුරුද්දේ ඒ ඒ අවස්ථාවන්හිදී පිළියෙළ කරනු ලබන කෙන්ද්‍ර වලට ලෝකායත කේන්ද්‍රයයි කියනු ලැබේ.

## රවි කේන්ද්‍රය

ප්‍රධාන ඍතු සතර ආරම්භ වන්නාවූ මේෂ, කටක, තුලා සහ මකර යන චර රාශීන්ට රවි සංක්‍රමණය වීමේදී සාදාගනු ලබන තත්කාල කේන්ද්‍රවලට රවි කේන්ද්‍රයැයි ව්‍යවහාර කරත්. මේ රවි කේන්ද්‍රවල බලපවත්වන කාල සීමාව විවිධාකාර වෙයි. රවි මේෂාදි චර රාශි සතරට පැමිණීමේදී චර රාශියක්ම උදාවූයේ නම් මාස තුනක් කාල් බලය රඳා පවතී. ස්ථිර රාශියක් උදාවූයේ නම් මාස දොළොසක්ද උභය රාශියක් උදාවූයේ නම් සමසක්ද බලය රඳා පවත්නේය.

## චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රය

මාස දොළස තුළ අවපසළොස්වක් හා පුර පසළොස්වක් සිදුවන අවස්ථාවයේදී සාදා ගනු ලබන කේන්ද්‍රවලට චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයැයි කියනු ලැබේ. මෙය දෙයාකාරයකින් සැලකිය යුතුය. අව සහ පුරපසළොස්වක් සිදුවීමේදී ග්‍රහයන් සිටිනආකාරය සහ ඔවුන්ගේ දෘෂ්ටි වැටීම සිතට ගැනීම පළමුවෙනි ක්‍රමයයි. දෙවැනි ක්‍රමය නම් පුර සඳු සහ අවසඳු චර රාශි සතරට යෑමේදී ග්‍රහයන් සිටින ආකාරය සහ ඔවුන්ගේ දෘෂ්ටි වැටී තිබෙන අන්දම සිතට ගැනීමයි. චර රාශි වලට චන්ද්‍රයා පැමිණීමේදී සාදාගනු ලබන කේන්ද්‍රය පැය කාටුව හැටියටද අවපුර පසළොස්වක් යෙදීමේදී සාදාගනු ලබන කේන්ද්‍රය විනාඩි කාටුව හැටියටද සැලකිය හැකිය.

පුර–අව සඳුගේ ඵලාඵලය පලපුරුද්දෙන්ම දතමනා කාරණයකි. නමුත් රවි මේෂ රාශියට සංක්‍රමණය වන ආසන්නයේදී අව පසළොස්වක යෙදේනම් ඊළඟ යෙදෙන සෑම පුරපසළොස්වක

චන්ද්‍රයා බලවත් ලෙස සාමාන්‍යයෙන් සලකනු ලැබේ. තවද පළමු කී පරිදි රවි චර රාශීන්ට පැමිණීමේදී පූර පසළොස්වක යෙදී නම් අතීක් සෑම මාස්වලදී පූර චන්ද්‍රයා ඉතා බලවත් ලෙසද සලකනු ලැබේ. මෙසේ චන්ද්‍රයාගේ බලය පවත්නේ මසක් කල් පමණයි

## සූර්ය ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය

සූර්ය ග්‍රහණයක් සිදුවීමේදී සාදගනු ලබන කේන්ද්‍රයට සූර්ය ග්‍රහණ කේන්ද්‍රයැයි කියති. මෙය සාදගත යුත්තේ ග්‍රහණය සිදුවන අවස්ථාවයේදී නොව අමාවක ලොස්වක යෙදෙන මොහොතේ දීය. මෙය ඉතා වැදගත් කේන්ද්‍රයකි. මක්නිසාදයත් ග්‍රහණය සිදුවීමට ගත් කාලය අනුව අවුරුදු ගණනක් ගතවනතුරු ඵල විපාක ගෙන දෙන හෙයිනි. බලවත් ඵල විපාක ලැබෙන්නේ ග්‍රහණය දකිනු ලබන රටවල් වලටය. එසේම ග්‍රහණය සිදුවන රාශියට අයත් රටවල් වලටද විපාක ගෙන දෙන්නේය. සූර්ය ග්‍රහණයකදී රාශි චක්‍රයේ දෙර්කාණ සතිස (36) සම්බන්ධයෙන්, එක්තරා විශෙෂ ප්‍රතිඵල සමූහයක් ගැන කිව හැකිය. එය පසුව විස්තර කරන්නෙමු.

## චන්ද්‍ර ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය

චන්ද්‍ර ග්‍රහණය සිදුවන වේලාවේදී සදගනු ලබන කේන්ද්‍රය මෙයින් අදහස් කරනු ලැබේ. සූර්ය ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය මෙන්ම මෙයද සාදනු ලබන්නේ පුරපසළොස්වක සිදුවන මොහොතේදී මිස ග්‍රහණය සිදුවන අවස්ථාවයේදී නොවේ. මේ චන්ද්‍ර ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය වැදගත් වුවද සූර්ය ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය තරම් බලවත් නොවේ. ග්‍රහණය සිදුවන පැය ගණන අනුව මාස කීපයක් මෙහි විපාක ගෙන දෙන්නේය. සූර්ය ග්‍රහණයසේම චන්ද්‍ර ග්‍රහණයද, දකිනු ලබන රටවලටද ග්‍රහණය සිදුවන රාශියට අයත් රටවල් වලටදඵල විපාක ගෙන දෙයි ඒ ඒ දෙකෝණවලදී චන්ද්‍රග්‍රහණය සිදුවීමේදී ඇතිවන විපාක පසුව දක්වනු ලැබේ.

# ග්‍රහ සංයෝග හා සම සප්තම කේන්ද්‍රය

මෙයින් අදහස් කරනු ලබන්නේ ප්‍රධාන ග්‍රහයන් වශයෙන් සලකනු ලබන කුජ, ගුරු, ශනි, යුරේනස් සහ නැප්චූන් යන ග්‍රහයන් සංයෝග වීමේදී හා සමසප්තම වීමේදී සාදාගනු ලබන තත්කාල කේන්ද්‍රයයි.

මෙහිදී රාශිවල හා ලග්නයේ ඵලා'ඵල විශේෂයෙන් සැලකුව මනාය. විශෙෂ ඵලවිපාක දෙනුලබන බැවින් මෙයද ඉතාවැදගත් කේන්ද්‍රයකි. මේ පිළිබඳ පලවිපාකද පසුව විස්තර කරනු ලැබේ.

# විදෙශයන් සඳහා ලෝකායත කේන්ද්‍රයක් සාදාගැනීමේ ක්‍රමය

කේන්ද්‍රයක් සාදාගැනීමේදී සූර්‍ය්‍ය උදාවන වේලාව අවශ්‍ය බව අපි දනිමු. ලංකාවේ පංචාංග ලිත්වල සෑම දිනකම හිරු උදාවන වේලාව හා ලග්න ශෙෂය සටහන්කොට ඇත ඒ සටහන් කොට ඇත්තේ ලංකාව පිළිබඳව කොළඹ මධ්‍යස්ථානය හැටියට සලකා ගෙනය. විදෙශයක් සම්බන්ධව පලා'පල දැනගැනීමෙදී සාදනු ලබන ලෝකායත කේන්ද්‍රය ලංකාවේ පංචාංග ලිත්වල දැක්වෙන සූර්‍යොදයෙන් සෑදිය නොහැකිය. ඒ නිසා ඒ ඒ රටවල් වලට හිරු උදාවන වේලාව හෝ මධ්‍ය රේඛා ගතවන වේලාව දත යුතුය. එය දැනගන්නා ක්‍රමය සැකෙවින් පහත දක්වනු ලැබේ.

ගෝලාකාරවූ මේ පෘතුවියේ උතුරු කොණට උත්තර ධ්‍රැවයයිද දකුණු කොණට දක්ෂිණ ධ්‍රැවයයිද කියනු ලැබේ. මේ ධ්‍රැව දෙක අතර හරි මැදින් හරහට රේඛාවක් ඇතිසේ සැලකුව මනාය. ඒ රේඛාවේ සිට තවද රේඛා 90 ක්ද දකුණට රේඛා 90 ක්ද ඇත. පෘතුවියේ හරි මැදින් ගසන ලද මේ රේඛාවට මෙඛලාවයැයිද උතුරට හා දකුණට ගසන ලද රේඛාවන්ට වලයාංශකයැයිද නම්කොට තිබේ.

මෙසේම පෘථිවිය දිගු අතට රේඛා 360 කින් වෙන්කොට ඇත්තේය. මේ රේඛාවන්ට දීර්ඝාංශකයැයි කියති. පෘථිවිය නැගෙණහිර අතට භ්‍රමණය වීමේදී මේ එක් දීර්ඝාංශකයක් කරකැවීමට විනාඩි 4 ක කාලයක් ගතවෙයි මේ නිසා පෘථිවියේ සම්පූර්ණ වටයක් කරකැවීමට පැය 24 ක් උවමනා වන්නේය. මේ වලයාංශක හා දීර්ඝාංශක රේඛාවන්ගේ ආධාරයෙන් පෘථිවියේ ඕනෑම ස්ථානයක් දතහැකිවාක් මෙන්ම ඒ ඒ රටවල් වලට හිරු උදාවන හෝ මධ්‍ය රේඛා ගතවන කාලය දතහැකිය අපේ කොළඹ නගරය පිහිටා තිබෙන්නේ නැගෙනහිර දීර්ඝාංශක 80 ක්ද උතුරු වලයාංශක 7 ක්ද වූ ස්ථානයේය.

නක්ෂත්‍ර ගණිතයේ පහසුව පිණිස පෘථුවියේ පළමුවෙනි දීර්ඝාංශක රේඛාව ග්‍රීන්විච් වලින් පටන්ගෙන තිබේ. එම රේඛාවෙන් නැගෙණහිර අතට රේඛා 180 ක්ද බස්නාහිර අතට රේඛා 180 ක්ද පිහිටා තිබේ. කොළඹ පිහිටා තිබෙන්නේ ග්‍රිනිච්හි ඇති ප්‍රථම රේඛාවේ පටන් දීර්ඝාංශක 80 ක් නැගෙණහිර අතටය. කාල වසයෙන් මෙහි පරතරය පැය 5 විනාඩි 20 ක් වේ. මේ හේතුකොට ගෙන ග්‍රිනිච් වලට දවල් 12 වන විට කොළඹට සවස 5 20 ය. මේ අඳුමින් සෑම රටක් පිළිබඳව සූර්‍ය්‍ය සවකීය මධ්‍ය රේඛාවේ සිටින වේලාව දතහැකිවෙයි. මෙහි සවකීය මධ්‍ය රේඛාවයැයි කියන ලද්දේ යම් කිසි රටක අහස් මුදුනයි. මේ අනුව ඒ ඒ රටවල් සම්බන්ධයෙන් තත්කාල කේන්ද්‍ර සාදා ගැනීමට පුළුවන. මේ ගැන විශේෂයෙන් දත සිටිය යුත්තේ ඒ ඒ රටවල් ග්‍රිනිච්හි පිහිටි පළමුවෙනි රේඛාවට දීර්ඝාංශක කීයක් ඈතින් නැගෙණහිර බටහිර වශයෙන් කුමන දිශාවක පිහිටා ඇත්තේද යන්නය. උවමනා කරන රට ග්‍රිනිච් රේඛාවට නැගෙණහිරින් පිහිටියේ නම් සූර්‍ය්‍ය මධ්‍ය රේඛා ගතවන ග්‍රිනිච් වේලාවට දීර්ඝාංශක ගණනට වැටහෙන පැය විනාඩි ගණන එකතු කරගත යුතුය. බටහිරින් පිහිටියේ නම් එම ගණන ග්‍රිනිච් වේලාවෙන් අඩුකර ගත යුතුය. මේ අනුව ඒ ඒ රටවල් වලට සූර්‍ය්‍ය මුදුන් වන වේලාවද දත හැකිය. මේ සඳහා රපායෙල් පංචාඞ්ග ලිතක් භාවිතා කිරීමෙන් බොහෝ ප්‍රයෝජන ගතහැකි වන්නේය. තවද ලෝක සිතියමක් ළඟ තබා ගැනීමෙන් කුමන දීර්ඝාංශකයක උවමනා කරන රට පිහිටා තිබේද යනු දත ගැනීමට පුළුවන.

# ලෝකායත කේන්ද්‍රයේ භාව දොළොස සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ

සෑම ලෝකායත කේන්ද්‍රයක පළමුවෙනි භාවය ඉතා වැදගත් වෙයි. රටේ සාමාන්‍ය තත්වය, රටේ කටයුතු පිළිබඳ ස්වභාවය, මහජනයා සහ රටේ සෞඛ්‍ය, මෙයින් දතහැකිය.

පළමුවෙනි භාවයේ ග්‍රහයෝ සිටිත් නම් ඔවුන්ගේ තත්වය හා ඔවුන් ලබන දෘෂ්ටි පිළිබඳව ඉතා සැලකිල්ලෙන් විමසා බැලිය යුතුය. කිසිම ග්‍රහයෙක් නොසිටියේ නම් ලග්නාධිපතියාගේ තත්වයද ඔහු ලබන දෘෂ්ටියද පරීක්ෂාකොට සිතට ගත යුතුය. මේ නීතිය සෑම භාවයකදීම කල්පනා කටයුතුය. 1 වෙනි භාවයේ ශුභයෙක් සිටී නම් රටේ සාමාන්‍ය තත්වය යහපත් වන බව එයින් දක්වයි. කර්මාන්ත දියුණු වෙයි. ජාතියේ ආභ්‍යන්තරික තත්වය සතුටු දායක වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් පළමු කියන ලද කරුණු වඩාත් හොඳ අතට යොමුවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ශුභ ග්‍රහයා උවද දුබල වෙයි. එමනිසා අශුභ ඵල ඇති වන්නේය. 1 වෙනි භාවයේ අශුභයෙක් සිටියේ නම් රටතුල බලවත් කරදර ඇති වෙයි. සියලු කටයුතු අවුල් වියවුල් බවට පැමිණෙත්. මිනිසුන්ගේ සෞඛ්‍ය තත්වය පිරිහෙයි. පාපයෙකු විසින් අශුභ දෘෂ්ටි හෙලා තුබුණේ නම් පළමු කියන ලද කරුණු භයානක තත්වයකට පත්වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් එක්තරා ප්‍රමාණයක සතුටු දායක තත්වයක් පහළ වෙයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ 1 වෙනි භාවයේ පූර්ණ චන්ද්‍රයා සිටියේ නම් රටේ කොයෙක් අයුරින් වෙනස් කම් ඇති වෙයි, ක්‍රියාකාරී වෙයි, ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් දෙශයට මහත් යහපත ලැබෙයි. දෘෂ්ටි හෙලන ග්‍රහයාගේ තත්වය අනුව එබඳු වෙනස්කම් සිදුවෙයි. පීඩා සහිත වූයේ නම් රටේ අවිවේක ගතිය, නොසන්සුන්කම, මහජන අප්‍රසාදය, සහ සෞඛ්‍ය හානිය ඇතිකරයි. රටේ කර්මාන්තාදිය අසතුටුදායක තත්වයකට පෙරළෙයි.

රවි 1 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූ කල්හි රටේ සශ්‍රීක භාවයක් ඇති කරයි රටවැසියාට මහත් ලාභ ලැබෙයි. සාමාන්‍යයෙන් කර්මාන්තයන්ගේ දියුණුව සලසයි. රවි පීඩා

සහිත වූයේ නම් පාලක පක්ෂය හා මහාජනයා අතර වාද භේද සටවන ඇති වෙයි. මහජන සෞඛ්‍යයට බාධා පමුණුවයි.

සඳු 1 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ශුභ දෘෂ්ටිගතවූ කල්හි මහජනයා අතර ක්‍රියාශීලි බව හා වෙනස්කම් ඇති වෙයි. ස්ත්‍රීන්ගේ හා කුඩා දරුවන්ගේ දියුණුව සැලසෙයි. මහජන කටයුතු ස්වල්ප වශයෙන් යහපත් අතට හැරෙයි.

බුධ 1 වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් මහජන උනන්දුව, වෙළඳ ව්‍යාපාර හා කම්හාන්ත වැඩිදියුණු වෙයි. අධ්‍යාපන කටයුතු ඇතිවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් මහජනයා අතර අප්‍රසාදය, විපත්ති හා ප්‍රවෘත්ති පත්‍රාදියෙන් ප්‍රසිද්ධ චෝදනා ඇතිවෙයි.

ශුක්‍ර 1 වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් රටේ සාමකාමී කාලයක් උදාවෙයි. ප්‍රීතිය හා දියුණුවට මං සැලසෙයි. ස්ත්‍රීන් සම්බන්ධ කටයුතුවල අභිවෘද්ධිය ඇතිවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් රටේ හිඟ පාඩු කම්අ. දූෂිත වැඩ හා අවාසනා වන්නා සිද්ධීහුද ඇති වෙත්. ස්ත්‍රීන් හා ළමයින් සම්බන්ධ කරදර හා අපරාධ අසන්ට ලැබෙයි.

කුජ 1 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ශුභ දෘෂ්ටිගත කල්හි යුද්ධ හමුදාවේ කටයුතු දියුණු වෙයි. මහජනයා අතර විප්ලවකාරී ස්වභාවයක් පැන නගියි. බලහත්කාරකම් සහිත ආක්‍රමණ ඇතිවෙයි. කුජ ග්‍රහයා සාමාන්‍යයෙන් ක්‍රෑරයෙකු බැවින් පළමුවෙනි භාවයේ සිටීමෙන් මහජනයා අතර අප්‍රසාදය ඇති වීම, වැඩ අත්හැරීම්, කැරලි කෝලාහල, ගිනිභය, ගොඩ නැගිලි ගිනි තැබීම, අපරාධ බහුබවීම, සෞඛ්‍යය පිරිහීම, අවි ආයුධ වලින් විපත්ති ආදියට හේතු පැමිණේ.

ගුරු 1 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් බලවත් ශුභ දායක ග්‍රහයෙකු බැවින් රටේ දියුණුව හා සාරවත් භාවය ඇති කරයි. කම්හාන්ත බහුල වෙයි වෙළඳම යහපත් තත්වයකට පත්වෙයි. විවිධාකාර ලාභ ලැබීම් ඇතිකරයි. පාප දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ

නම් එතරම් ශුභ දායක නොවේ. දෘෂ්ටි හෙලන ග්‍රහයාගේ තත්වයට අනුව මහජනයා අතර අප්‍රසාදගති ඇති වෙයි. සත් වෙනි භාවයේ සිට අශුභ දෘෂ්ටියක් වැටී තුබුණේ නම් රටේ සාමයට මහත් බාධා පැමිණේ දස වැනි භාවයේ සිට අශුභ දෘෂ්ටි වැටී තිබුණේ නම් ආණ්ඩුවේ වැරදි ක්‍රියා කලාපය නිසා මහජනයා අතර සාමය කඩා තප්පල්වියයි.

ශනි 1 වෙනි භාවයේ සිටීම ඉතාම අශුභය. ශුභ දායක බලවත් දෘෂ්ටියක් නොවැටී තිබේ නම් රටේ මහත් විපත්ති දායක කාලයක් උදාවෙයි. මහජනයා අතර කලකිරුණු සවභාවයක් පහළ වෙයි. කර්මාන්ත ගාතීවෙයි වෙළඳ ව්‍යාපාර බිඳ වැටෙයි. රටේ අසරණ භාවය හා ලෙඩ දුක් පැතිරෙයි. ශනි ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් මහජනයා තුළ එඩිතරකම දියුණු වීමේ කටයුතු හා උනන්දුව ඇති කරයි. නමුත් ශුභ පක්ෂය ඇතිකරන්නේ ඉතා කලාතුරකිනි.

ඉන්ද්‍ර (යුරේනස්) ග්‍රහයාද සෙනසුරු මෙන් පාපයෙකි. 1 වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මහජනයා අතර විවෙචනාත්මක සංවිධානද, ප්‍රතිසංස්කරණ ක්‍රියා ද ඇතිකරයි. අශුභ දෘෂ්ටිගතවූ කල්හි වැඩ අත්හැරීම්, කැරළි කෝලාහල මංකොල්ලකෑම්, ආණ්ඩු විරොධිකටයුතු, අනීති සහගත ක්‍රියා, මහජනයා අතර වජ්ලවකාරී වැඩ උද්ගත වෙයි.

වරුණ (නැප්චූන්) ග්‍රහයා 1 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මහජන කැලඹිලි, රහසිගත ප්‍රචාරක ක්‍රියා, විප්ලවවාදී කටයුතු, දූෂිත ක්‍රියා අපරාධ, සිය දිවි නසා ගැනීම් ආදී දේවලට මග්පායි. තවද යම් යම් කටයුතු මුළු මතින් වෙනස් අතකට පෙරළීමටද, මිනිසුන් අතර තරක භයානක හැසිරීම් ඇතිකිරීමටද බලය තිබේ. අශුභ දෘෂ්ටිගතවූ කල්හි තක්කඩි ඝොර මැරවර කම්ද, අශීලාචාර ක්‍රියාද ඇතිවෙයි.

සැ: යු: ශුභ හෝ අශුභ හෝ දෘෂ්ටි යම්කිසි භාවයකට හෝ ග්‍රහයෙකුට වැටුනු කල්හි ඔවුන්ගේ තත්වය අනුව ශුභ හෝ අශුභ ඵල විපාක ගෙන දෙන බව සිතට ගතයුතුය.

---

# 2 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ

ලෝකායත කේන්ද්‍රයේ දෙවෙනි භාවයේ රටේ මුදල් තත්වය පිළිබඳ විශෙෂ සම්බන්ධ තාවයක් ඇත්තේය. එසේම ආදායම්, ආණ්ඩුවේ මුදල් ගබඩාව, තැන්පත්ව තිබෙන මුදල් ප්‍රමාණය බැංකු වෙළඳ කටයුතු, යුද්ධායුද, භටයෝ, වෙඩිබෙහෙත්, හඩුහබ හා යුද්ධ කල කෝලාහල වලදී ආධාරකාරයෝ යනාදිය ගැනද, දෙවෙනි භාවයෙන් විමසනු ලැබේ.

රවි මෙෂ රාශියට සංක්‍රමණය වීමේදී පාර්ලිමේන්තුවේ (මන්ත්‍රණ සභාවේ) අයවැය පිළිබඳ තත්වය, තරහ අහම, යොමු වෙයි.

දෙවෙනි භාවයේ සිටින ග්‍රහයෙකු හෝ අශුභයෙකු හෝ එම භාවය අධිපතියා හෝ ඔහුට හිමි කාල ශීමාව තුළදී ජාතික මුදල් සම්බන්ධ තත්වය හෙළි දරව් කරන්නේ වෙයි. දෙවෙනි භාවාධිපතියා එහිම ශුභ දෘෂ්ටි ගතව මනා අඳුම්න් සිටියේ නම්ද නැතහොත් ඔහුට හිමි රාශියක සිටියේ නම්ද ඒ කාලය තුළ රටේ මුදල් තත්වය ඉතාමත් සතුටුදායක වන්නේය. පාපයෙක් එහි සිටියේ නම් අසතුටු දායක බවට පත්වෙයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය දෙවැන්නාට වැටුනේ නම් මුදල් පිළිබඳ කටයුතුවල විපර්යාසයක් ඇති වෙයි. චන්ද්‍රයා ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ආදායම් පක්ෂය අධික වෙයි. මුදල් භාණ්ඩාගාරයේ දියුණුව ඇතිවෙයි. මුදල් රැස් කිරීමේ ඉතා යහපත් කාලයක් උදාවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් විශාල වශයෙන් මුදල් පරිහානිය ඇති වෙයි. බැංකු වලට අපල දායකය. තැන්පත් මුදල් පවා විනාශවී යයි.

රවි 2 වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ආදායම් පක්ෂය හොඳ තත්වයක පවතී. මුදල් ලැබීමේ නොයෙකුත් මාර්ග පෑදේ. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් මහජන මුදල් බහුල වශයෙන් විනාශවෙයි. බදුබර ඉහළ නගියි එසේම අතිරේක වියදම් පක්ෂය ද දරන්ට සිදුවෙයි.

සඳු 2 වෙනි භාවයේ අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් ආදායම් මාර්ග පහළ වැටෙයි. මුදල් හුවමාරුව හා තැන්පත් කිරීමද දුර්වල තත්ත්වයකට පත්වේ. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මුදල් භාණ්ඩාගාරයේ දියුණුවද රටේ මුදල් තත්ත්වයේ සතුටුදායක බවද ඇති වෙයි.

බුධ 2 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මුදල් පිළිබඳ කටයුතුවල චෙතන්‍ය කම ඇති වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් වෙළඳ ව්‍යාපාර දියුණු වීමෙන් ආදායම් තත්ත්වය ඉහළ යයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් හොර-තක්කඩි කෛරාටික පුද්ගලයන් නිසා මුදල් තත්ත්වය පහළ බසී.

ශුක්‍ර 2 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ලාභ, පක්ෂය ඇතිවෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූ කල්හි රටේ මුදල් අතින් මහත් ලාභ ඇති කරයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූ කල්හි ජාතික මුදල් තත්වය බලවත් අයුරින් විනාශ මුඛයට යොමුවෙයි. වෙළඳ කටයුතු වලට හා බැංකු කටයුතු වලට ශුභා අශුභයි.

කුජ 2 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් තැන්පත් කරන ලද දේ පවා විනාශ වෙයි. බැංකුවලට තරක කාලයකි. ජාතික ආදායම් පහළ බැසීමේ තත්ත්වයක් ඇති නමුත් අධික වියදම් පක්ෂය හා මහජන මුදල් හානිය ඇතිකරයි. යුද්ධ හමුදාව පිළිබඳ කටයුතු සඳහා වැඩිපුර මුදල් වියදම් කරන්නට සිදුවෙයි.

ගුරු 2 වෙනි භාවයේ සිටීම ඉතාම යහපත්ය. විශාල ආදායම් මාර්ග වලට මඟ පෑදේ. ජාතික මුදල් තත්ත්වය වැඩි දියුණු වෙයි. බැංකු වලට හා වෙළ හෙළඳම් වලට ශුභ කාලයකි. බදු බර අඩු වෙයි. ගුරු අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් බොහෝ වියදම් කිරීමට සිදුවෙයි. බැංකුවලට අශුභයි. තැන්පත් මුදල් වලට හදිසි හානි පැමිණේ. මුදල් පිළිබඳ ඉතා අශුභ දෘෂ්ටියක් නම් ගුරුට වැටෙන චතුරස්‍රය සහ සප්තමයයි.

ශනි-2 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඉතා අශුභදායක වෙයි. රටේ ආදායම් තත්ත්වය පහත වැටෙයි. ලාභ පක්ෂය හීනවෙයි. මුදල් තත්ත්වය අතින් මහත් කරදර ඇති වෙයි. කළයුතු අවශ්‍ය දේ සම්බන්ධව මුදල් හිඟය බලපායි. ශනි අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ඉහත කියනලද කාරුණු දරුණු තත්ත්වයකට පෙරළෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ තරමක් සතුටුදායක වෙයි.

ශුක්‍ර–2 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් බලාපොරොත්තු රහිතව ජාතික මුදල් තත්වය බැසීම හෝ නැගීම ඇති වෙයි. ශුභ හෝ අශුභ ග්‍රහයන්ගේ දෘෂ්ටි අනුව එසේ සිදුවෙයි. එයින් කරදර සවභාවයක් ගෙන දෙයි.

වරුණ–2 වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් තක්කඩි කටයුතු හා වංචනික වැඩ රටේ ඇතිවෙයි. ප්‍රයොග කටයුතු නිසා ආදායම් තත්වය විනාශ වෙයි. සොරකම්, තීක්‍ෂණ ක්‍රියා, රහසිගත කටයුතු ආදියද ඇති වෙයි. වරුණ ග්‍රහයා අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ඉතා භයානය.

---

## 3 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ.

---

තෙවෙනි භාවයෙන් දතයුතු කරුණු නම් ධූමරථ, තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුව, ටැලිග්‍රෑම් සහ ටැලිෆෝන් කටයුතු, මේවා සම්බන්ධ වෙනත් ක්‍රියා, බස්රථ, මෝටෝරිය, එවැනි රථ වාහන, පොත් පත්, ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර, සාහිත්‍යය පිළිබඳ දේවල්, දුම්රිය, බස් රිය, මෝටෝරිය ආදියෙහි ගමන් බිමන් හා බඩු බාහිරාදිය ගෙන යාම ඊම ආදියයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය තුන්වෙනි භාවයට වැටුනේ නම් එයින් දක්වන සෑම කාරණයක් පිළිබඳව ක්‍රියාත්මක භාවයද, දියුණුවද, ලාභ පක්‍ෂයද ඇතිවන්නේය. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එකී සියලු කරුණු පරිහානි බවට පත්වෙයි. රථ වාහන හා විදුලි කර්මාන්ත ආදිය සම්බන්ධ හදිසි අන්තරාය පත් පොත් ප්‍රචාරකයන්ට විපත්ති යන මේවාට හේතුයි.

රවි–3 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඒ ඒ කටයුතු සම්බන්ධ ලාභ පක්‍ෂය හා දියුණුව ඇති කරයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ධූම රථ කර්මාන්ත ආදි දෙපාර්තමේන්තුවල ප්‍රධානීන්ට අසනීප හා මරණ සිදුවෙයි.

**සඳු**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් තැපැල්-විදුලි හා රේල් දෙපාර්තමේන්තුවල සේවකයන්ට ශුභයි සඳු ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේනම් ඔවුන්ගේ තත්වය උසස් වෙයි. අමුතු දියුණුවකට පත්වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එකී සේවකයන් අතර අප්‍රසාදය, වාද භේද කැලඹිලි, හදිසි අනතුරු, තත්වයෙන් පහළ වැටීම් ආදියට හේතුයි.

**බුධ**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේනම් ලාභ ප්‍රයෝජන සහිත ගමන් බිමන් ඇති වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් ක්‍රියාත්මක කාල පරිච්ඡේදයක් ලඟාවෙයි. ගමන් බිමන් ආදියෙහි උනන්දුව ඇති වෙයි, තැපැල් කටයුතු ප්‍රචාර කටයුතු, ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර, එවැනි වෙනත් දේවල්වලට ඉතා ශුභදායක වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් තැපැල් කාර්යාලයීය සේවකයන් අතර හෝ ඒ කටයුතු පිළිබඳව හෝ අඩුල් වියවුල් හටගනියි. ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ප්‍රචාරය කරන්නන්හට විපත්ති ඇති කරයි. තවද ප්‍රසිද්ධ ලේඛකයෙකුගේ හෝ තුන්වෙනි භාවයෙන් කියනු ලබන කරුණු සම්බන්ධ ප්‍රධානියෙකුගේ හෝ රෝග බියකට හෝ මරණයකට හේතුයි.

**ශුක්‍ර**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඉතා වැදගත් වේ. කම්කරුවන්ගේ තත්වය උසස් බවට පැමිණේ. සිකුරු අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ප්‍රසිද්ධ ලේඛකයෝ, චිත්‍ර ශිල්පඥයෝ, ග්‍රන්ථ කතෘවරු යන මොවුන් අතර ලෙඩ දුක් හා මරණ ඇතිවෙයි. තවද දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුවේ හෝ තුන්වෙනි භාවයෙන් ප්‍රකාශවෙන වෙනත් කරුණු පිළිබඳ දෙපාර්තමේන්තුවල හෝ අපරාධ ක්‍රියා ඇතිවෙයි.

**කුජ**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් විශේෂයෙන් රේල් දෙපාර්තමේන්තුවේ කටයුතුවලට බලපායි. මේ නිසා හදිසි අනතුරු ගිනි භය, අධික වියදම, මුදල් හානිය, ආදායම් පහළ බැසීම, යන මේ කරුණුවලට හේතුයි. කුජ අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේනම් සේවකයන් අතර අප්‍රසාදය හා කැලඹිලි ඇතිවෙයි. එසේම හදිසි අනතුරු දෙයි. ගමන් බිමන්වලද ප්‍රසිද්ධ විපත්ති ඇති වෙයි.

**ගුරු**-3 වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුවේ කටයුතු දියුණුවෙයි. සේවකයන්ගේ තත්වය උසස්වේ. ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ආදී ප්‍රචාරක ක්‍රියා අතින් උනන්දු කාලයක් උදාවෙයි.

තැපැල් කටයුතු යහපත් වෙයි. තුන්වෙනි භාව ඵල සෑම අයුරින්ම සාර්ථක බවට පත්වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් පළමු කියතලද කරුණු සම්බන්ධව අධික වියදම්, කරදර හා හානි පැමිණේ.

**ශනි**-3 වෙනි භාවයේ සිටි කල්හි සේවකයන් අතර මහත් අසතුටු දායක තත්වයක් පහළවෙයි. වෙළඳ කටයුතු හානිමෙයි. දුම්රිය හා තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුවල ලාභ පක්ෂයේ (ආදායම්) අඩුවෙයි. හදිසි අනතුරු හා තෙවෙනි භාවයෙන් කියන සියලුම කටයුතු සම්බන්ධව අසතුටුදායක බවම ඇතිවෙයි. ශනි අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් කරුණු වඩාත් නරක අතට යොමුවේ. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් එතරම් අශුභ නොවේ. ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර කතෘවරයෙකුට හෝ ලේඛකයෙකුට රෝග භය හෝ මරණය සපිර වශයෙන් කිව හැකිය.

**ඉන්ද්‍ර**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේනම් විශෙෂයෙන් දුම්රිය, ටැලිපෝන් හා ටැලිග්‍රැප් කටයුතු, මෝටර් රථ සහ එවැනි දේ කෙරෙහි බලපවත්වයි. දුම්රිය ඝට්ටන, පිපිරීම් ආදී විශෙෂ සිද්ධි ඇති වෙයි. කම්කරුවන් අතර වැඩ නැවැත්වීම් හටගනී. වංචා භෙද හා සොරකම් ඇතිවෙයි. ඉන්ද්‍ර හෙවත් යුරේනස් තුන් වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් සාමාන්‍යයෙන් එම භාව ඵල හානි කරන නමුත් විශෙෂයෙන් තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුවේ කට යුතු අවුල්-වියවුල් බවට පමුණුවයි.

**වරුණ**-3 වෙනි භාවයේ සිටියේනම් කම්කරුවන් අතර කැලඹිලි හා කුමන්ත්‍රණ ඇතිවේ. රහසිගත ක්‍රියා, සමාජයේ වැරදි අපරාධ තක්කඩිකම්, වෙළඳ පරිහානි ආදිය ඇතිවෙයි. තක්කඩිකම් හා මංකොල්ල කෑම් පසුව එළිදරව් වෙයි.

---

## 4 වෙනි භාවය සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ.

සතරවෙනි භාවයද පළමුවෙනි භාවය මෙන් ඉතා වැදගත් වූවකි. මේ භාවයෙන් ඉඩ කඩම්, (මෙයින් විශෙෂයෙන් සැලකිය යුතු වන්නේ කෘෂිකර්මය පිළිබඳ ඉඩ කඩම්ය.) ධාන්‍ය වගා, පතල්

කර්මාන්ත, ඛනිජ වර්ග, භූමියෙන් ලබන ලාභ-ප්‍රයෝජන ආදිය ගැන කල්පනා කරනු ලැබේ. තවද ආණ්ඩුවට විරුද්ධ පක්ෂය ගැනද කරුණු මෙයින් දත හැකිය. එසේම භූමි චලන හා ගිනි කඳු පිපිරීම සම්බන්ධවද කරුණු දැනගැනීමට පුළුවන.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය සතරවෙනි භාවයට වැටීමෙන් එම භාවයෙන් දැක්වෙන කරුණු ස්ථිරතාවයෙන් යුක්තවෙයි. චන්ද්‍රයා ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් විරුද්ධ පක්ෂයේ බලවත්කම ඇත්වීම නිසා මැතිවරණයෙන් ආණ්ඩුව වෙනස් වෙයි. බලය හීනවෙයි. ගොවිතැන් ආදිය, ධාන්‍ය වර්ග පොළොවෙන් ලබන ලාභ, ප්‍රයෝජන අධිකවෙයි. චන්ද්‍රයා අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ඍතු විපර්‍යාසය කරණකොට ගෙන ධාන්‍ය වර්ග දුර්ලභ වෙයි. කෘෂි කර්මය පිළිබඳ කටයුතු වලට බොහෝ කරදර ඇතිවෙයි. චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය ස්ථිර රාශියක්ම සතරවෙනි භාවයට වැටුනේ නම් ලෝකයේ කොයි රටක නමුත් (විශේෂයෙන් එම රාශියට අයත් රටවල) අවාසනාවන්ත භූමිකම්පාවක් ඇති වන්නේය.

**රවි** 4 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් සස්‍ය වර්ධනය ඇතිවෙයි. කෘෂි කර්මාන්තය දියුණු වෙයි. රවි අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ආණ්ඩු පක්ෂයට අහිත කරය. මැතිවරණ සාධා කප්පල්වීම, විසඳිය නොහැකි ප්‍රශ්න වලට මුහුණ පෑම, ගොවිතැන් පාලු වීම, වෙනත් භූමි සම්බන්ධ අලාභ ආදියට හේතුයි.

**සඳු** 4 වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ගොවිතැන් සරු සාර වෙයි. නමුත් ඍතු විපර්‍යාසයකට හේතු වෙයි. චන්ද්‍රයා අශුභ දෘෂ්ටි ගතවී නම් ධාන්‍ය වර්ග පාලුවීම, ආකර කර්මාන්ත පිළිබඳ විපත්ති හා කරදර ඇති වෙයි. සාමාන්‍යයෙන් සතර වෙනි භාවයේ ඵල හානි කෙරෙයි.

**බුධ** 4 වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් සැලකියයුතු තත්වයක් ඇති නොවේ. නමුත් ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් කෘෂි කර්මාන්තය පිළිබඳ උනන්දුවක් ඇති කරයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් පතල් කර්මාන්ත වලට අවහිර කම් ඇති වෙනු පමණක් නොව ගොවිතැන් වලට හානිද පැමිණේ.

**ශුක්‍ර** 4 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඍතු පිළිබඳ යහපත් තත්වයක් ඇතිවෙයි. ධාන්‍ය වර්ග සුලභවෙයි. ගොවිතැන් වැඩිදියුණු බවට

පැමිණේ. අශුභ දෘෂ්ටිගතවුවහොත් තම් සෘතු පිළිබඳ අයොග්‍ය ස්වභාවයක් ඇතිවෙයි. වායුව තෙත් ගතියෙන් යුක්ත වෙයි. ධාන්‍ය වගී උපද්‍රව වලට භාජන වෙයි. තවද පොළවෙන් හටගන්නා වෙනත් දේවලට හානි පැමිණේ.

කුජ 4 වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් අශුභ තත්ත්වයක්ම දක්වයි. ආණ්ඩුවට කරදර පීඩා ගෙන දෙයි. මහජනයා රැස්වන ආයතන ගිනි ගනියි. පතල් කණු බිඳ වැටෙයි. භූමි චලන ඇතිවෙයි සාමාන්‍යයෙන් ඉඩකඩම් වලට හා ගොවිතැනට හානි පැමිණේ. ගොඩ නැගිලි, වෙළඳ පොළවල්, විපතට භාජන වෙයි. කුජ ග්‍රහයා බලවත් අයුරින් පීඩාවී සිටියේ නම් කියන ලද කරුණු වල විපාකය ඉතා බරපතල වෙයි

ගුරු 4 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඉඩ කඩම් වතුපිටි සශ්‍රීක වෙයි. ඉඩම් හිමියන්ට ශුභයි. ගොවිතැන් කටයුතු දියුණු වෙයි. ධාන්‍ය වගී සුලභ වෙයි. යහපත් සෘතු කාලයක් ඇති වෙයි. ගුරු ග්‍රහයා බොහෝ පීඩිතව ස්ථිර රාශියක සතර වැනි භාවයේ සිටියේ නම් පතල් වල විපත්ති හා භූමිචලන ඇති වන්නේය. රාශියට හිමි දෙශවල මෙය වැඩි වශයෙන් සිදු වෙයි

ශනි 4 වැනි භාවයේ සිටීමෙන් ආණ්ඩුවට මහත් බාධා හා අසීරු තම් ඇති වෙයි. ජාතික කර්මාන්ත සමෘද්ධ කාමීව ගෙනයා හැකි නොවෙයි. ධාන්‍ය වගාවට නරක සෘතු කාලයක් ඇතිවී කෘෂි කර්මාන්තයට හානි පැමිණේ. පතල්වල අනතුරු, භූමි චලන ඉඩම් මිල පහළ බැසීම, හා වස්තු හානිය සිදුවෙයි. ශනි අශුභ දෘෂ්ටි ගතවුයේ නම් විපාක බලවත් වෙයි.

ඉන්ද්‍ර 4 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් විශෙෂ විපත්ති ඇති වීමට හේතුයි. ජල කර්මාන්ත වලටද, එබඳු වැඩ කරන කොම්පැණි වලටද, පතල් කර්මාන්ත වලටද භයානක අනතුරු ඇති වන්නේය. ප්‍රසිද්ධ ගොඩ නැගිලි කඩා බිඳ වැටෙයි. ආණ්ඩුවට නරක කාලයකි. ඉඩ කඩම් වලට හා ආදායම් පක්ෂයට අශුභ දායකය.

වරුණ 4 වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඇතිවන ඵලාඵල සැක සහිතය. නමුත් පාපයෙකු වශයෙන් සතර වෙනි භාවයේ

ඵල හානි කරයි. ඉඩම් හිමියන්ගේ ආදායම් බදු සම්බන්ධව මහාජනයා අතර කැළඹිලි ඇති කරයි. එසේම ඉඩ–කඩම් පිළිබඳවද අදහස් පහළ කරයි. බලවත් අශුභයින් පීඩිතවූයේ නම් ආණ්ඩු පක්ෂයට තරමක් කරදර කාරී කාලයක් වෙයි.

---

## 5 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ

---

පස්වෙනි භාවයෙන් දතයුතු කරුණු වනාහි නාට්‍ය ශාලා, සංගීත ශාලා, කුඩා දරුවෝ අධ්‍යාපනය, උත්පත්ති ප්‍රමාණය, විද්‍යාස්ථාන සහ විනෝදාගාර යන මොහු වෙති.

චන්ද්‍ර ලග්නය පස්වෙනි භාවයට වැටුනේ නම් පස්වෙනි භාවයෙන් ප්‍රකාශ වෙන සියලුම දේ ශුභ පක්ෂයට යොමු වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ තරක තත්ත්වයක් ගනියි.

**රවි** පස්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් අධ්‍යාපන කටයුතු කුඩා දරුවෝ නාට්‍ය ශාලා යන මොවුන්ට යහපත් කාලයක් උදාවෙයි. රවි අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් විනෝදාගාරවලට අපල වෙයි අධික වියදම් රජයට දරන්ට සිදුවෙයි. නාට්‍ය සාලාකාමින් වද සුප්‍රසිද්ධ චිත්‍ර ශාස්ත්‍රඥයන්ටද අපලයි. ඔවුන්ගේ මරණය හෝ රෝග ඇතිවෙයි.

**සඳු** පස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේනම් රටේ විනෝද කාමී ගතිය අධික වෙයි. නාට්‍ය ශාලාවලට යහපති. ඒවායෙහි ආදායම අධික වෙයි. චන්ද්‍රයා අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් ස්ත්‍රීන්ට හා ළමයින්ට මහත් කරදර ඇතිවෙයි. අසභ්‍ය ක්‍රියා පැතිරෙයි ළමා අපරාධ වැඩි වෙයි. රහස්ගත අකට යුතු එළිදරව්වට පැමිණේ.

**බුධ** පස්වෙනි භායේ සිටියේනම් නෘත්‍ය කටයුතු පිළිබඳ උනන්දුව ඇති වෙයි. නවීන නාටක ඇතිවෙයි. නිර්ජීත ගතිය පහළ වෙයි. අධ්‍යාපන කටයුතු දියුණු වෙයි. ස්ත්‍රීන්ගේ ශුභ සිද්ධිය සඳහාවූ කටයුතු යහපත් අතකට යොමු වෙයි. බුධ අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් නෘත්‍යයන් පිළිබඳ සඩු—

හඹ ඇතිවෙයි. අධ්‍යාපනය පිළිබඳ දෝෂාරෝපණ පැකිරෙයි. තාරකා අයුරින් අශුභයෙක්ව සිටියේ නම් විද්‍යා ස්ථානවලට හා එවැනි ආයතන වලට හානි පැමිණේ.

**ශුක්‍ර** පස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් රටේ දරු උත්පත්තිය අධික වෙයි. ගැණු ළමයින්ට හා ස්ත්‍රීන්ට ශුභ දායක වෙයි. නෘත්‍ය සාලාවට යහපත් කාලයක් වෙයි. නළු නිළියන්ට මහත් ගෞරවය ඇති වෙයි. සිකුරු අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් අශීලාචාරකම හා දූෂිත ක්‍රියා ළමයින්ට හා ස්ත්‍රීන්ට සැහැඹි කම කිරීම්, දරුණු පහරදීම, සහ එවැනි භයානක අපරාධ වැඩිවෙයි.

**කුජ** පස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් නෘත්‍ය ශාලාවට හානි පැමිණේ. ඒවා ගිනි ගැනීම් සහ කඩා වැටීම් ආදියට පත්වේත්. නළු නිළියන් අතර මරණ හෝ රෝග ඇති වෙයි. ළමයින්ට හා සත්‍රීන්ට භයානක අපරාධ සිදුවෙයි විද්‍යාස්ථාන වලට හෝ විනෝද ස්ථානවලට ගිනිභය හෝ වෙනත් හදිසි විපත් ඇතිවෙයි. කුජ අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් කියනලද අශුභ අධික වෙයි.

**ගුරු** පස්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් එයින් ප්‍රකාශ වෙන සියලුම කාරුණු ශුභ අතට යොමුවේ. දරු උපත් වැඩි වන අතර විද්‍යාස්ථාන වලට හා අධ්‍යාපන කටයුතු වලට යහපත් වෙයි. ගුරු අශුභව සිටියේ නම් ආගමයික අධ්‍යාපනය පිළිබඳව වාද භේද ඇති වෙයි. නෘත්‍ය කටයුතු සම්බන්ධයෙන් අලාභ හානි හා අධික වියදම් දරන්ට සිදුවෙයි. මුදල් සොදු කරන කට යුතු හා දක්ෂකම් දක්වන කටයුතු බිඳ වැටෙයි.

**ශනි** පස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් දරු උපත් ප්‍රමාණය පහළ බසියි. ළමයින්ට හා සත්‍රීන්ට පීඩා ඇති වෙයි. රෝග භය හා මරණ අධික වෙයි. නෘත්‍ය කටයුතු පිළිබඳ මහත් අවහිර කම් ඇති වෙයි. නාට්‍ය කලාකාරයන් අතර මරණ හෝ කැලඹිලි ඇතිවෙයි. ශනි අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේනම් අශුභ පක්ෂය අධික වෙයි. ළමයින් හා සත්‍රීන් සම්බන්ධ අපරාධ ක්‍රියා පැතිරෙයි. එසේම අශීලාචාරකම්, දූෂිත ක්‍රියා සහ විපත්තිද ඇති වෙයි.

**ඉන්ද්‍ර** (යුරේනස්) ග්‍රහයා පස්වැන්නේ සිටියේනම් විනෝදාගාර, විද්‍යාස්ථාන සහ නෘත්‍යශාලා යන මේවායේ පිපිරීම් ඇතිවෙයි. අධ්‍යාපන කටයුතු නරක අන්දමින් අඩුල් භාවයකට පත් කරයි. ඒ පිළිබඳ වාද භෙදද ඇති වෙයි. බලාපෝරොත්තු රහිත සිදුවීම් ඇති වෙයි. ළමයින්ට හා විනෝදකාමීන්ට අවාසනාවන්ත කාලයකි.

**වරුණ** (නැප්චූන්) ග්‍රහයා පස්වැනි භාවයේ සිටියේනම් නින්දිත කටයුතු ඇතිවෙයි. නෘත්‍ය අශිලාචාර ක්‍රියා හා නීති විරෝධී කටයුතු ඇතිවෙයි. නෘත්‍ය කලාව පිළිබඳ අපහාසගත ක්‍රියා සිදුවෙයි. ළමයින් හා ස්ත්‍රීන් සම්බන්ධ අපරාධ වැඩිවෙයි. රටේ සූදුව බහුල වෙයි.

---

## 6 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ

---

සය වෙනි භාවයෙන් විශෙෂයෙන් මහාජනයාගේ සෞඛ්‍ය තත්ත්වයද වැඩ කරන ජනතාවගේ හා වැඩකරුවන්ගේ සාමාන්‍ය තත්ත්වයද දත හැකිය. තවද ජාතික සේවය යුද්ධ හමුදාව, නාවුක හමුදාව, සොල්දාදුවෝ නාවිකයන් හා යුද්ධ ශ්‍රමිකයා යන කාරණා ගැනද මේ භාවයෙන් විමසිය යුතුය. රටේ ඇතිවන රෝග හා කුමන අන්දමේ එකක්ද යනු සයවෙනි භාවයේ සිටින ග්‍රහයාගෙන් හෝ රාශිය අධිපතියාගෙන් දැනගත හැකිය. එසේම ශරීරයේ කුමන ස්ථානයක රෝගය හටගන්නේද යනු රාශිය කාරණයකොට ගෙන නිශ්චය කළ හැකිය.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය ශුභ දෘෂ්ටි ගනව සයවෙනි භාවයට වැටුනේනම් සයවෙනි භාවයෙන් දක්වන කාරණා යහපත් අතට හැරෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් ඒ සියල්ලකටම හානි පැමිණේ. මහජන සෞඛ්‍යයට බාධා ඇතිවෙයි. එසේම වැඩ කරන ජනතාව අතර අප්‍රසාද ගති පහළ වෙයි.

**රවි** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම් සෞඛ්‍ය තත්ත්වය යහපත් වෙයි. වැඩ කරන ජනතාවට ශුභ දායකය. රවි අශුභ දෘෂ්ටි ගත වූයේනම් ඔවුන් අතර රෝග භය හා අප්‍රසාදය ඇතිවෙයි. නාවුක හමුදාව විපතකට පත්වෙයි. ආණ්ඩුවේ ප්‍රධාන සේවකයෙකුගේ මරණයට හේතුවෙයි.

**සඳු** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම් මහජනයා රෝග බියෙන් පෙළෙයි. ඔවුන් අතර අප්‍රසාදය පැතිරෙයි. ප්‍රීතිය හීනවෙයි. නාවුක හමුදාව තුළ අක්‍රමිකතාවයක් හට ගනියි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව නොසිටියේනම් යහපත් නොවේ.

**බුධ** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම් පහත් ජනයා (සේවකයන්) අතර ක්‍රියාත්මක ගතියක් හෙවත් උනන්දු ස්වභාවයක් ඇති වෙයි. සාමාන්‍යයෙන් මහජනයා අතර මානසික දියුණුව කාට හේතුවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ හෝ දුර්වල වූයේනම් මහජන අප්‍රසාදය, සොරකම, අපරාධ ක්‍රියා, මානසික රෝග හා කැලඹිලි ඇති වෙයි.

**ශුක්‍ර** සයවෙනි භාවයේ සිටියේ නම් සේවක ජනයාට හා නාවුක යන්ට ශුභදායක වෙයි ඔවුන්ගේ තත්වය උසස් වෙයි. සිකුරු දුර්වල තත්වයක සිටියේනම් බොහෝ දූෂිත ක්‍රියාද හිඟපාඩු කම්ද, විපත්තිද, රෝග බියද පැතිරෙයි.

**කුජ** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම්, ඉතා අශුභදායක වෙයි. මහ ජනයා අතර උණ සහිත ශොථ රෝග පැතිරෙයි. රාශියට අනුව ශරීරයේ ස්ථානය තේරුම් ගත යුතුයයි.) තවද හිති භය යුද්ධ නෞකාවන්ට අනතුරු, නාවිකයන් අතර වාදභේද ආදියටද හේතුයි. කුජ ශුභ ග්‍රහයන් විසින් දකිනු ලැබුවේ නම් කියනලද විපාක බලවත් නොවෙයි. නාවික හමුදාව සම්බන්ධයෙන් ප්‍රතිසංස්කරණ කටයුතු ඇතිවෙයි.

**ගුරු** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම් මහජනයාගේ සෞඛ්‍යය තත්වය යහපත් වෙයි. වැඩ කරන ජනතාවගේ තත්වය උසස් වෙයි. නාවුක හමුදාව දියුණු වෙයි ගුරු පීඩා වූයේ නම් නාවුක හමුදාව හා යුද්ධ හමුදාව සම්බන්ධයෙන් අධික වියදම් දරන්ට සිදු වෙයි.

**ශනි** සයවෙනි භාවයේ සිටියේනම් මහජනයාගේ සෞඛ්‍ය පිරිහෙයි. ශනි සිටින රාශියට වැටහෙන රෝගයන්ගෙන් පීඩා විඳියි. වැඩ කරන ජනයා හා නාවුකයන් අතර අප්‍රසාද ගති පහළ වෙයි. ශනි දුර්වල වූයේ නම් විපාක අධික වෙයි.

**ඉන්ද්‍ර** (යුරේනස්) සය වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මහා ජනයා අතර විශේෂ සැලකිලි ගති ඇතිවෙයි. (කුමන අන්දමේ සැල සැලකිලිද යනු යුරේනස් සිටින රාශියෙන් දත යුතුය.)

යුද්ධ නෞකාවන්ගේ පිපිරීම් ඇතිවෙයි. නාවිකයන් අතර විරොධකම් හටගනියි. හදිසි අනතුරු පිපිරීම් ආදියෙන් අත් පා බිඳීයාම මරණ සංඛ්‍යාව අධික වෙයි

**මරණ** (නැප්චූන්) සය වෙනි භාවයේ සිටීයේ නම් පහත් ජන තාව අතර මහත් අශීලාචාර ක්‍රියා පැතිරෙයි. භාති පමුණු වන මහජන ප්‍රචාරක ක්‍රියා ඇතිවෙයි. නාවුක හමුදාව අතරද එබඳු ප්‍රචාරක කටයුතු හටගනියි සේලරුවන් අතර තොරුම සුම් ගති පහළ වෙයි. අබිං, කංසා ආදී මදකාරී ද්‍රව්‍යයන් භාවිතය නිසා මහජනයාගේ ශරීර සෞඛ්‍යය පිරිහීමට හේතු වෙයි. නාවුක හමුදාව හෝ යුද්ධ හමුදාව අපහාසයකට ලක් වෙයි.

---

## 7 වෙනි භාවය සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ.

---

සත්වෙනි භාවය ඉතා වැදගත් වූවකි. මේ භාවයෙන් විදෙශයන් පිළිබඳ සෑම කටයුතුද, වාද භෙදද, යුද්ධ කටයුතුද, ජාත්‍යාන්තර ව්‍යාපාරද රටවල් අතර ගනුදෙනු කිරීමද ප්‍රකාශ වෙයි. තවද රටේ ඇතිවන විවාහ, දික්කසාද, නඩු හා මහජනයාගේ ස්වභාවයද දතහැකි වෙයි,

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය සත්වෙනි භාවයට වැටීම ඉතා යහපත් වෙයි. සත්වෙනි භාවයට වැටෙන දෘෂ්ටි ගැන මනා සැලකිල්ලක් දැක්විය යුතුය. චන්ද්‍රයා ශුභ වූයේනම් පිටරටවල් සමග මිත්‍රකම් ඇතිවී බලය අධික වෙයි. අශුභ වූයේනම් වාද භෙද හා කරදර පීඩා ඇතිවෙයි.

**රවි** සත්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් චන්ද්‍ර ලග්නයට කියනලද එල විපාකම ඇති වෙයි.

**සඳු** සත්වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් රටේ විවාහද, උත්සවද, ස්ත්‍රීන්ට ගෞරව කිරීමද අධික වෙයි. සඳු පීඩා වූයේනම් විදෙශ කට යුතු සම්බන්ධයෙන් නොයෙක් කරදර ඇතිවෙයි. ලජ්ජා සහගත ජීවිත ගතකිරීමට සිදුවෙයි. දික්කසාද නඩු බහුල වෙයි. මහජනයා අතර අප්‍රසන්න ජනක කටයුතුද පැතිරෙයි.

**බුධ** සත්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් පිටරට කටයුතු සම්බන්ධයෙන් උනන්දු බවක් ඇතිවෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් සැලකිලි ලැබීම වෙළඳ ගිවිසුම්, සහ සාර්ථක අන්දමින් විදෙශ බල ලබාගැනීම, ඇතිකරයි. තවද විදෙශ වලින් උදව් හා ආරක්ෂාව ලැබීමද වෙයි. බුධ පීඩා සහිතව සිටියේ නම් විදෙශ බලයන්ට යටත්වීම, උදව් උපකාර නොලැබීයාම, නොසැලකිලි භාවය, වෙළඳ කටයුතු පිළිබඳ වාද-භේද ආදිය ඇතිවෙයි. ජාත්‍යන්තර කටයුතු හා සම්බන්ධකම් වලකී.

**ශුක්‍ර** සත්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් පිටරට හා සමාදාන කටයුතු වලටද, වෙළඳ ව්‍යාපාර වලටද යහපත් කාලයක්. විවාහ ප්‍රමාණය අධික වෙයි. උසස් පවුල්වල විවාහ සිදුවෙයි. සිකුරු අශුභ දෘෂ්ටිගතවූයේ නම් මහජනයා අතර අපහාස සහගත කටයුතු ඇතිවෙයි. දික්කසාද නඩු වැඩි වෙයි. ස්ත්‍රීන් සම්බන්ධ අපරාධ ක්‍රියා බහුල වෙයි. මහාජනයා අතර වැරදි සහිත අශෝභන පුවත් ප්‍රචාරය වෙයි.

**කුජ** සත්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් විදෙශ හා වාද භේද ඇතිවී මෙන් භයානක අයුරින් අනතුරු පැමිණේ. විදෙශ බලය හා සම්බන්ධකම් වලකියි. පිටරටවල් හා මිත්‍රත්වය අසතුටු දායක වෙයි. යුද්ධ අනතුරු ඇතිවෙයි. (යුද්ධ පිළිබදව සෑම දෙයක්ම කිව යුත්තේ සත්වෙනි භාවයෙන්ය.) සතුරා පැමිණෙන්නේ කොයි දෙසින්ද යනු අඟහරුගේ සිටීම අනුව කිව යුතුය අඟහරු මේෂ වෘෂභ, මිථුන රාශියක සිටියේ නම් නැගෙනහිරින්ද, කටක, සිංහ, කන්‍යා රාශියක නම් උතුරින්ද, තුලා, වෘශ්චික, ධනු, රාශියක නම් බටහිරින්ද, මකර, කුම්භ, මීන රාශියක නම් දකුණින්ද සතුරා පැමිණෙන බව තේරුම් ගතයුතුය. තවද අඟහරු සිටින රාශිය අනුව කුමන රටකින් සතුරුකම් ඇතිවේදැයි දත හැකිය. (රාශීන්ට හිමි රටවල් පසුව විස්තර කරනු ලැබේ.)

**ගුරු** සත්වැන්නේ සිටියේ නම් විදෙශයන් හා සම්බන්ධකම් වලට යහපත් වෙයි. එසේම සත්වෙනි භාවයෙන් ප්‍රකාශ වන සියලුම කටයුතු වලට ශුභ වෙයි. විවාහ ප්‍රමාණය අධික වෙයි. උත්කෘෂ්ට විවාහ උත්සව සිදුවෙයි. ගුරු බොහෝ සෙයින් පීඩා වූයේ නම් මුදල් වෙළඳ කටයුතු සම්බන්ධයෙන් විදෙශ සමග වාද භේද ඇති වෙයි.

ශනි සත් වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් විදේශකටයුතු පිළිබඳව මහත් කරදර ඇතිවෙයි. විදේශ හා ගනුදෙනු කිරීමේදී බොහෝ කාරදර හා අමාරුකම් ඉදිරිපත් වේයි. පිටරට වෙළඳාමට බාධා පැමිණේ. සෙනසුරු සිකුරු විසින් පීඩා කෙළේ නම් නින්දනීය ක්‍රියා දික්කසාද නඩු ස්ත්‍රීන් සම්බන්ධ අපරාධ ක්‍රියා බහුල වේ. අඟහරු විසින් පීඩා කෙලේ නම් විදෙශ කටයුතු සම්බන්ධයෙන් මහත් කාරදර පැමිණේ. විදේශයන් හා සම්බන්ධකම් නිසා ඉතා දීඝීවූත් දුඃඛ දායකවූත් අමාරුකම් වලට භාජන වෙයි; සෙනසුරු සිටින රාශියෙන් කුමන රටක්දැයි දත හැකිය.

ඉන්ද්‍ර (යුරේනස්) සත්වැන්නේ සිටියේ නම් සෙනසුරු මෙන්ම පිටරට කටයුතු සම්බන්ධ නොයෙකුත් අඳමේ අවුල් වියවුල් ඇතිකරයි එසේ ඇතිකරන්නේ ඉතා නින්දනීයවූත් අශොභනවූත් අඳමට බලාපොරොත්තු රහිතවය. තවද රටේ කැලඹිලි ඇතිකරයි. යුරේනස් සිකුරු විසින් පීඩා කෙළේ නම් භයානක සංගතයක් ඇතිවෙයි. දික්කසාද නඩු හා නීති විරොධි ක්‍රියා බහුල වෙයි.

වරුණ (නැප්චූන්) සත්වැන්නේ සිටියේ නම් විදේශයන් හා අවිශ්වාස දායක තත්වයක් ඇති කරයි. කුමන්ත්‍රණයන් සම්බන්ධව කල්පනාකාරී බවක් පහළ කරයි. තවද විදෙශීය විවිධ උපක්‍රම, රහසිගත පහරදීමේ සහ එවැනි ක්‍රියා ගැන විමසිලි ඇතිකරයි. එමෙන්ම නින්ද සහගත ක්‍රියා දික්කසාද නඩු විවාහකයන් අතර අපරාධ ක්‍රියා හා අසභ්‍ය කටයුතු අශොභන ක්‍රියා පිළිබඳ විශෙෂ නඩු ආදිය ඇතිවෙයි.

---

## 8 වෙනි භාවය සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ

---

අට වෙනි භාවයෙන් රටේ ඇතිවන මරණ හා ඒ සඳහා ඇතිවන සෑම දෙයක්ම ප්‍රකාශ කරණු ලැබේ. තවද ප්‍රසිද්ධ කවුන් සලය ගැනද කාරුනු දක්වෙයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය අටවෙනි භාවයට වැටී ශුභ දෘෂ්ටි ලදුයේ නම් ශුභපත් වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ලදුයේ නම් අයහපත් වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි හේතු කොට ගෙන රටේ උසස් පංක්තියේ ජනයා බහුල වශයෙන් මරණයට පත්වෙයි. විශේෂයෙන් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ අධික වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මරණ වලින් හා ඒ සම්බන්ධව වෙනත් කටයුතු වලින් ආණ්ඩුවට ආදායම් ලැබෙයි.

**රවි** අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් වැදගතුන් අතර මරණ අධික වෙයි. වංශවතුන් හා රාජකීයයන්ද, මීට ඇතුලත්. රවි ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් ආණ්ඩුවට යහපති.

**සඳු** අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් සාමාන්‍ය මහාජනයා අතර මරණ සංඛ්‍යාව අධික වෙයි ඉනුත් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ වැඩි වෙයි. සඳු දූෂි ලෙස පීඩා වුනි නම් හදිසි මරණ බහුල වෙයි.

**බුධ** අට වෙනි භාවයේ සිටියේ පීඩා සහිත නම් සාහිත්‍ය කාරයන්ගේ හා ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ප්‍රචාරකයන්ගේ මරණ ඇති කරයි. තවද ළමයින් හා තරුණයන්ගේද මරණ වැඩි කරයි. ප්‍රිවි කවුන්සලයේ ක්‍රියාකාරී භාවයක් හා වෙනස් වීමක් ඇති කරයි ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මරණ පිළිබඳ නීති පණත් ඇති වෙයි.

**ශුක්‍ර** අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මරණ සම්බන්ධයෙන් ආණ්ඩුවට ආදායම් ඇතිවෙයි. අශුභ දෘශ්ටි ගතව සිටියේ නම් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ ඉතා අධික වෙයි. එසේම චිත්‍ර ශාස්ත්‍රඥයන්ගේද සංගීත කාරයන්ගේද, උසස් කාන්තා වන්ගේ මරණ සංඛ්‍යාව බහුල වෙයි. මෙහිදී සිකුරුට හිමි රාශි පිළිබඳව සලකා බැලිය යුතුය

**කුජ** අටවෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ගිනි හදිසි අනතුරු වෙනත් අපරාධ හේතුකොට ගෙන බලාපොරොත්තු රහිත භයානක මරණ රටේ ඇතිවෙයි. යුද්ධ භටයෝ නාවිකයෝ වෛද්‍යවරු යකඩ සහ වානේ කර්මාන්ත හිමි උසස් අය ගින්න සම්බන්ධ වෙළඳ ව්‍යාපාරිකයෝ යන මොවුන්ගේ මරණ වැඩි වෙයි. ග්‍රහණයකදී ඉතා දුබල තත්වයක් ඇතිකරයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය අටවෙනි භාවයට වැටී ශුභ දෘෂ්ටි ලදුයේ නම් යහපත් වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ලදුයේ නම් අයහපත් වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි හේතු කොට ගෙන රටේ උසස් පඞ්කතියේ ජනයා බහුල වශයෙන් මරණයට පත්වෙයි. විශෙෂයෙන් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ අධික වෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මරණ වලින් හා ඒ සම්බන්ධව වෙනත් කටයුතු වලින් ආණ්ඩුවට ආදායම් ලැබෙයි.

රවි අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් වැදගතුන් අතර මරණ අධික වෙයි. වංශවතුන් හා රාජකීයයන්ද, මීට ඇතුලති. රවි ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් ආණ්ඩුවට යහපති.

සඳු අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් සාමාන්‍ය මහාජනයා අතර මරණ සංඛ්‍යාව අධික වෙයි ඉතුත් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ වැඩි වෙයි. සඳු දූඩි ලෙස පීඩා වුනි නම් හදිසි මරණ බහුල වෙයි.

බුධ අට වෙනි භාවයේ සිටියේ පීඩා සහිත නම් සාහිත්‍ය කාරයන්ගේ හා ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර ප්‍රචාරකයන්ගේ මරණ ඇති කාරයි. තවද ළමයින් හා තරුණයන්ගේද මරණ වැයි කරයි. ප්‍රිවි කුවුන්සලයේ ක්‍රියාකාරී භාවයක් හා චෙතස් වීමක් ඇති කරයි ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් මරණ පිළිබඳ නීති පණත් ඇති වෙයි.

ශුක්‍ර අට වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මරණ සම්බන්ධයෙන් ආණ්ඩුවට ආදායම් ඇතිවෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ස්ත්‍රීන්ගේ මරණ ඉතා අධික වෙයි. එසේම චිත්‍ර ශාස්ත්‍රඥයන්ගේද සංගීත කාරයන්ගේද, උසස් කාන්ත, වන්ගේ මරණ සංඛ්‍යාව බහුල වෙයි. මෙහිදී සිකුරුට හිමි රාශි පිළිබඳව සලකා බැලිය යුතුය

කුජ අටවෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ගිනි හදිසි අනතුරු වෙනත් අපරාධ හේතුකොට ගෙන බලාපොරොත්තු රහිත භයානක මරණ රටේ ඇතිවෙයි. යුද්ධ භටයෝ නාවිකයෝ වෛද්‍යවරු යකඩ සහ වානේ කර්මාන්ත හිමි උසස් අය ගින්න සම්බන්ධ වෙළඳ ව්‍යාපාරිකයෝ යන මොවුන්ගේ මරණ වැඩි වෙයි. ග්‍රහණයකදී ඉතා දුබල තත්වයක් ඇතිකරයි.

**ගුරු** අටවැනි භාවයේ සිටියේ නම් රටෙ ඇතිවන මරණ හේතු කොට ගෙන ආණ්ඩුවට ආදායම ඇති වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටිගත වූයේ නම් රාජකීයයෝ, උත්තමයෝ නීති වේදීයෝ, පූජකයෝ නඩුකාරවරු, බැංකුකාරයෝ ධනපතියෝ යන මොවුන් අතර මරණ ඇතිවෙයි.

**ශනි** අටවැනි භාවයේ සිටියේ නම් රටේ සිටින වයස්ගතවූවෝ, ප්‍රසිද්ධ චරිත ඇත්තෝ කීර්තිමත් අය, ආණ්ඩුවේ උසස් තිල දරන්නෝ යන මොවුන් අතර මරණ අධික වෙයි.

**ඉන්ද්‍ර** (යුරේනස්) අටවැනි භාවයේ සිටියේ නම් හදිසි අනතුරු, පිපිරීම්, විදුලිය බැදීම, පිළිස්සීම්, සිය දිවි නසාගැනීම් සහ විස්වාස කල නොහැකි වෙනත් පුදුම ආකාර වලින් සැණික මරණ බහුල වෙයි.

**වරුණ** (නැප්චූන්) අට වැනි භාවයේ සිටියේ නම් දියේ ගිලීම, වස-විස කෑම්, ඖෂධ ගැනීම්, ආදියෙන් මරණ වැඩි වෙයි තවද බෙලහීනකමින්ද නිද්‍රා ජනක ඖෂධ ගැනීමෙන්ද මරණ සිදුවෙයි. එසේම උමතු බව සහ සිය දිවි නසාගැනීම් නිසා මරණද බහුල වෙයි.

---

## 9 වෙනි භාවය සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ

---

නව වෙනි භාවයෙන් කරුණු රාශියක් සම්බන්ධව විස්තර කිව හැකිය. බොහෝවිට බල ඇති කරන්නේ මේ භාවයෙ සිටින ග්‍රහයන්ගේ තත්වය අනුවය. මෙම භාවයෙන් ආගම, පූජකයෝ අධිකරණ ශාලා නීතිය සම්බන්ධ ක්‍රියා සහ ඒවාට අයත් අනිකුත් දේ නෞකා ගමන් බිමන්, ආණ්ඩුවේ කම්නාන්ත වෙළඳාම, විද්‍යාවල්, අලුතු සොයාගැනීම් ආදිය ගැන කරුණු දත හැකියි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය නව වැනි භාවයට වැටුනේ නම් ඉහත කියනලද සෑම දෙයක් පිළිබඳ ක්‍රියාත්මක ගතිය -(උනන්දුව) ඇති වෙයි. චන්ද්‍රයා ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් යහපත් ප්‍රතිඵල උදා කරයි. අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් දෘෂ්ටි හෙලන

ග්‍රහයන්ගේ තත්ත්වය මැනවින් පරීක්ෂාකර බැලිය යුතුය. එවිට ඒ ඒ දේවල පැමිණෙන හානිය හෝ විපත්තිය කුමන ආකාරයකින් සිදුවන්නේදැයි දත හැකිය. බ්‍රහස්පතී විසින් අශුභ දෘෂ්ටි හෙලන ලද්දේ නම් ආගමයික ක්‍රියාවක් හෝ වෙළඳ කටයුත්තක් නිසා බාධා පැමිණේ. අඟහරුගේ දෘෂ්ටියක් නම් යාත්‍රා ගමනකදී හෝ වෙළඳාම් ක්‍රියාවකදී කරදර ඇතිවෙයි.

**රවි** නවවෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූ කල්හි නව වෙනි භාවයෙන් දක්වන සියලුම කටයුතු දියුණු තත්ත්වයකට පැමිණේ අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් දෘෂ්ටි හෙලූ ග්‍රහයාගේ ගතිගුණ අනුව වාද භෙද හා කරදර පීඩා ඇතිවෙයි.

**සඳු** නව ෙවනි භාවයේ සිටියේනම් එම භාවයෙන් දක්වන කරුණු විපර්‍යාසයකට පමුණුවයි. ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටීයේ නම් භාව ඵල දියුණු කරයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් දෘෂ්ටි හෙලූ ග්‍රහයාගේ තත්ත්වය අනුව කල්පනා කටයුතුය.

**බුධ** නව ·වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් වෙළඳ හා නීතිය පිළිබඳ කටයුතුවල උද්‍යොගීමත් භාමක් ඇතිවෙයි. ඒ සම්බන්ධ නීති සම්පාදනය කරයි. පත් පොත් ආදිය ප්‍රචාරය කිරීමෙහිද, විද්‍යාවන් හැදෑරීමෙහිද, නවීන දේ සොයා ගැනීමෙහිද, උනන්දු සවභාවයක් රටේ මිනිසුන් අතර ඇතිකරයි. අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් වෙළඳ ව්‍යාපාර ඉතා වැදගත් නිත්‍යානුගත කටයුතු හා ලියවිලි; රැවටිලි සහගත ක්‍රියා ආදිය පිළිබඳ වාද විවාද ඇති වෙයි.

**ශුක්‍ර** නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් විදෙශයන් සමග සාමකාමී සහයොග තාවය ඇති වෙයි. වෙළඳ කටයුතු දියුණු වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් පළමු කී කටයුතු නරක අතට ගොමු වෙයි. අධිකරණ ශාලාවල දූෂිත ක්‍රියා පිළිබඳ නඩු බහුල වෙයි. අපරාධ වැඩිවෙයි. ආගම හා නීතිය පිළිබඳ කටයුතු නින්දාවට භාජන වේ.

**කුජ** නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ආගම හා නීතිය පිළිබඳ වාද විවාද ඇතිවෙයි. ඔරු පාරු නැව් ආදියට ගිනි භය ඇතිවෙයි. නීති විශාරදයෝ විදුලි කර්මාන්ත කාරයෝ ප්‍රසිද්ධ යාත්‍රිකයෝ යන මොවුන්ගේ මරණ සිදු වෙයි.

**ගුරු** නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ආගමයික හා වාණිජ කටයුතු වල දියුණුව ඇතිවෙයි. එසේම ආණ්ඩුවේ කටයුතු යාත්‍රා වැඩ තවත් එවැනි දේවද ශුභ වෙයි. විශෙෂයෙන් වෙළඳ කටයුතු වලටද සාමාන්‍යයෙන් නවවෙනි භාවයෙන් කියනු ලබන සෑම දේකටද යහපත් කාලයකි.

**ශනි** නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් යාත්‍රා වලින් ගමන් යෑමෙන් අනතුරු සිදුවෙයි. යාත්‍රා අනතුරු වලට භාජන වීමෙන් මරණ බහුල වෙයි. නාවිකයන් අතර වැඩ අත්හැරීම් පැන නගියි. ආගම හා නීතිය පිළිබඳ කටයුතු වලට පහත් කරදර ඇතිවෙයි පූජකයන්ගේ හා නීති වේදීන්ගේ මරණ සිදු වෙයි. එසේම ඒ අයට රෝගකිය බහුල වෙයි. සෙනසුරු නව වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් ඒ භාවය පිළිබඳ ඵල අඩුරු සවභාවයකට යොමු වෙයි. ශනි පීඩා වූයේ නම් ඉතා නරක ප්‍රතිඵල ඇතිකරයි.

**ඉන්ද්‍රා** (යුරේනස්) නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් නැව් ආදී යාත්‍රා වල පිපිරීම හා හදිසි අනතුරු ගිනි භය නාවිකයන් අතර වැඩ නැවැත්වීම් හා වාද භෙද ඇති වෙයි. බලාපොරොත්තු රහිත ක්‍ෂණික කරදර පීඩා වලින් ආණ්ඩුවට කිරිහැර පැමිණෙයි. යුරේනස් ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් ශාස්ත්‍රිය සොයාගැනීම් හා නවීන නිපැදවීම් ඇතිවෙයි.

**වරුණ** (නැප්චූන්) නව වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ආගම හා නීතිය පිළිබඳ අවමාන ඇතිවෙයි. අපරාධ බහුල වෙයි. වෙළ-හෙළඳම් සම්බන්ධ තක්කඩිකම් සිදු වෙයි. ආගම් පිළිබඳව පුදුම ක්‍රියාද, භූත ලෝකය ගැන අමුතු පුවත්ද අසන්ට ලැබෙයි. මානසික විද්‍යාව පිළිබඳ සොයාගැනීම් වලටද හේතු වෙයි.

---

## 10 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ.

---

දස වෙනි භාවයෙන් රටේ රජ, ආණ්ඩුකාර තැන ආදී වශයෙන් රට පාලනය කරන ප්‍රධානියා ආණ්ඩුව රාජකීයත්වය, උත්තමභාවය හා ජාතික ගෞරවය ආදිය ගැන විමසිය යුතුය.

දසවැන්න සියලුම භාවයන්ට වඩා වැදගත් බැවින් ග්‍රහ තත්වය විශෙෂ සැළකීමකින් පරීක්ෂා කළයුතුය. දසවැන්නේ සූර්යග්‍රහණ යක් හෝ චන්ද්‍ර ග්‍රහණයක් සිදුවීම සාමාන්‍යයෙන් අවාසනාවන්ත බවේ ලක්ෂණයකි.

චන්ද්‍ර කෙන්ද්‍රයේ ලග්නය ශුභ දෘෂ්ටි සහිතව දශවෙනි භාවයට වැටුනේ නම් රටේ රජුටද රටටද ගෞරවය පිණිස වෙයි. එසේම ආණ්ඩුවෙ ශක්තිය තරවීමෙන් පාලනය යහපත් වෙයි. නමුත් එය පීඩා සහිත වූයේ නම් රජුට හෝ එවැනි අයට රෝග භය හෝ මරණයද, ආණ්ඩුවට මහත් පීඩාද ජාතියේ ගෞරවය විනාශවීමද ඇති වෙයි. දශ මැන්නේ ග්‍රහණයක් සිදුවීම ආණ්ඩුව බිඳ වැටීමට හේතු වෙයි.

**රවි** දස වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් රජුට හෝ එවැනි අධිපතීන්ට බලය අධික වෙයි. ප්‍රසිද්ධ භාවයට පැමිණේ. ආණ්ඩුවටද ශුභ දායක වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් රාජකීයයන්ට හා එවැනි ප්‍රධානීන්ට රෝගභය හෝ මරණය පැමිණේ. ආණ්ඩුවට අමාරුකම් වලට මුහුණ පාන්නට සිදුවීමෙන් පරාජය වෙයි.

**සඳු** දසවෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටියාතව සිටීමෙන් රටේ රජු හා ආණ්ඩුව ප්‍රසිද්ධියට පැමිණේ. ආණ්ඩු කිරීමේ බලය අධික වෙයි. සඳු පීඩිත වූයේ නම් උසස් අයට නින්දනීය තත්වයක් ඇති වෙයි. ආණ්ඩුව ප්‍රසිද්ධ භාවයෙන් තොර වෙයි. රටේ උසස් කාන්තාවකට පීඩා ගෙන දෙයි

**බුධ** දස වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ලැබ සිටියේ නම් උසස් ප්‍රධානීන්ගේ හා ආණ්ඩුවේ ක්‍රියාකාරී බලය දක්වයි. රාජකීය ගමක් බිමන් ඇති වෙයි. බුධ පීඩා සහිත වූයේ නම් ප්‍රසිද්ධ දෙපාර්තමේන්තුවලට අසීරුකම් හා නින්ද ඇති වෙයි. උසස් ස්ථානවලට අවමාන ලැබෙයි.

**ශුක්‍ර** දස වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් බොහෝ මහජන කටයුතු පටන් ගැණෙයි. එසේම රාජකීය උත්සව උසස් පවුල්වල විවාහ කටයුතු ඇති වෙයි. සිකුරු පීඩා සහිත වූයේ නම් නම්බුනාම සහිතවූ හෝ උපාධි ධාරී උසස් කුල කාන්තා

එකගේ රෝග භීතියට හෝ මරණයට හේතු වෙයි. රාජකීය කාන්තාවක් හෝ එබඳු තත්වයකට පත්වෙයි. ප්‍රභූන් අතර තිඝ්‍ර අපහාස කටයුතු ක්‍රියා ඇතිවේ.

කුජ දසවෙනි භාවයේ සිටීම අශුභ දායකය. පීඩා සහිත වූයේනම් වඩාත් අශුභ විපාක ගෙන දෙයි. යුද්ධ කටයුතුවලට මුහුණ පාන්ට සිදුවෙයි සයවැන්න අධිපති වූයේනම් ඉතා නරකය. රාජකීයයන්ගේ හෝ උසස් අයගේ රෝග භීති හෝ මරණ ඇති වෙයි. ආණ්ඩුවට බොහෝ කරදර පැමිණේ. රවි හෝ සඳු විසින් ශුභ දෘෂ්ටි හෙළන ලද්දේනම් යුද්ධ හමුදාවේ බල වත්කම ඇති වෙයි. යුද්ධ කටයුතුවලදී වීරත්වය පායි

ගුරු දසවෙනි භාවයේ සිටියේනම් ආණ්ඩුවට යහපත් කාලයකි. ජාතික ගෞරවය හා උත්සාහවත් භාවය ගෙනදෙයි. රටේ පාලනය සන්සුන්ව සතුටුදායකව ගෙනයාමට හේතුවෙයි, ගුරු පීඩා වූයේනම් මුදල් තත්වය නරක අතට හැරෙයි. එසේම උසස් අයගේ මරණ සිදුවෙයි.

ශනි දසවෙනි භාවයේ සිටියේනම් රජශ්‍රීයත්වයට, ආණ්ඩුවට උත්තමයන්ට හා තිල දරණ අයට නින්දා, විපත්ති, අවාසනා වන්තකම් සහ කරදර සෙදේ. වගක්වයුතු අයගේ මරණ ඇති වෙයි. එසේම රාජකීය යන්ට මරණ සිදුවෙයි. රවි විසින් ශනි පීඩාකොට තුබුණේනම් මෙය සථිරය.

ඉන්ද්‍ර (යුරේනස්; දසවෙනි භාවයේ සිටියේනම් බලාපොරොත්තු රහිත හදිසි සංවිධාන ආණ්ඩුව තුළ ඇතිවෙයි. මේ සඳහා ආරක්ෂා සහිත ක්‍රියා පිළිවෙළක් අනුගමනය කරන්ට සිදුවෙයි එසේ නොවුවහොත් ආණ්ඩුවේ වැටීමට හෝ ඉල්ලා අස්වීමට හේතුවෙයි. ආණ්ඩුවට විරුද්ධව ආක්‍රමණ ක්‍රියා ඇති කරයි. යුරේනස් බලවත් අයුරින් පීඩාවී සිටියේනම් දසවෙනි භාවයේ ඵල හානි වෙයි.

වරුණ (නැප්චූන්) දසවෙනි භාවයේ සිටියේනම් රජුට හා ආණ්ඩු වට විරුද්ධව මහජනයා අතර කැළඹිලි සහිත උද්ඝෝෂණ ඇතිවෙයි. ප්‍රභූන්ගේ අවමානයට හේතුවෙයි උසස් අය පිළිබඳව දෙෂ සහගත ප්‍රවෘත්ති ප්‍රචාරය වෙයි

# 11 වෙනි භාවය හා එහි සිටින ග්‍රහයෝ.

එකොළොස්වෙනි භාවයෙන් මන්ත්‍රණ සභාව (පාර්ලිමේන්තුව) කැබිනෙට්ටුව, පාර්ලිමේන්තු වාද-විවාද, නීති සම්පාදනය, මහජන මන්ත්‍රිවාද යන මේ-කරුණු පිළිබඳව විමසිය යුතුය.

එකොළොස්වෙනි භාවයේ ශුභයෝ සිටිත්නම් පාර්ලිමේන්තුවේ කටයුතු සන්සුන්ව සතුටුදායක අන්දමින් ගෙනයා හැකිවෙයි. අශුභයෝ සිටියාහුනම් සියලුම කටයුතු කරදර තත්වයකට යොමු වෙනවා පමණක් නොව මන්ත්‍රිවරු රෝගභයට හෝ මරණයට පත් වෙති.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය එකොළොස්වෙනි භාවයට වැටුනේ නම් පාර්ලිමේන්තුවේ වෙනස්වීමක් හා එහි උද්‍යොගිමත් භාවයක් ඇති කරයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් දෘෂ්ටි හෙලන ග්‍රහයා සිටින රාශියට අනුව ප්‍රයොජනවත් නීති සම්පාදනය වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් දෘෂ්ටි හෙලන ග්‍රහයාට අනුව වාද-භෙද හා අමාරුකම් ඇති වෙයි.

**රවි** එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් යහපත් සංවිධාන ඇති වෙයි. ප්‍රයොජනවත් නීති ඇතිවෙයි. විශෙෂයෙන් ධන වතුන්ගේ යහපත සඳහාය. පාර්ලිමේන්තුවේ කටයුතු සාර්ථක භාවයට පැමිණේ. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් මන්ත්‍රීන් අතර නොසන්සුන් භාවය හා මරණ ඇතිවෙයි.

**සඳු** එකොළොස්වෙනි භාවයේ අශුභ දෘෂ්ටි ලැබ සිටියේනම් කැබිනෙට්ටුවේ වෙනස් වීමකට මග පාදෙයි. මන්ත්‍රිවරුන් අතර අසම්බන්ධකම් ඇතිවෙයි. ඔවුන් රෝග භයට හෝ නොසන්සුන් තත්වයකට පත්වෙති.

**බුධ** එකොළොස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේනම් පාර්ලිමේන්තුවේ උද්යෝගිමත් සාඩසර සවභාවයක් ඇතිවෙයි. වෙළඳ ව්‍යාපාර හා අධ්‍යාපනය පිළිබඳ නීති ඇතිවෙයි. නමුත් බලවත්ලෙස අශුභ දෘෂ්ටි ලැබ සිටියේනම් දරුණු වාද-භෙදද පෞද්ගලික පලිගැනීමටද තකීද පාර්ලිමේන්තුව තුළ ඇති වෙයි.

**ශුක්‍ර** එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් සත්‍රීන් හා ඔවුන් පිළිබඳ කටයුතු සම්බන්ධයෙන් නීති ඇතිවෙයි. මන්ත්‍රීන්ගේ විවාහ සිදුවෙයි. පාර්ලිමේන්තුව තුළ සමාදාන තත්වයක් උදා වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේනම් මන්ත්‍රීවරුන්ගේ වෙනස් වීමක්ද ඔවුන් පිළිබඳ අශොභන ප්‍රවෘත්තිද, වාද-භෙදද ඇති වෙයි. පාර්ලිමේන්තුව සම්බන්ධව අප්‍රසන්න තාවයකට හේතුයි.

**කුජ** එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේනම් පාර්ලිමේන්තුවේ බොහෝ කරදර හා කැලඹිලි ගති ඇති වෙයි. මන්ත්‍රීවරුන් අතර රෝග හා මරණ සිදුවෙයි. තවද කලහ වාද-භෙද දෙශපාලන පක්ෂය කඩා-කප්පල් වීම ආදියටද හේතුයි. එසේ වුවත්, යුද්ධ හමුදාව, ආයුධ, ඒ පිළිබඳ වෙනත් දේ සම්බන්ධ යෙන් සැලකියයුතු තීරණ ඇතිවෙයි. කුජ රවි විසින් දෘෂ්ටි යෙන් දකින ලද්දේ නම් යුද්ධ හමුදාව හා නාවුක හමුදාව සම්බන්ධයෙන් ප්‍රයොජනවත් වෙනස්කම් ඇති වෙයි. ජාතික සේවාවන්ටද යහපත් කාලයකි.

**ගුරු** එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මහජනයාට හිතවත් නීති ඇති වෙයි. වෙළඳාම, මුදල් පිළිබඳ කටයුතු දියුණු තත් වයකට පැමිණේ. ගුරු පීඩා වූයේනම් ආගම හා මුදල් සම්බන්ධ වාද-භෙද ඇති වෙයි.

**ශනි** එකොළොස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි නොලැබ සිටියේ නම් යහපත්ය. රට පිළිබඳ කටයුතු සම්බන්ධයෙන් බොහෝ කරදර පීඩා ඇති කරයි. මන්ත්‍රීවරුන් අතර රෝග හෝ මරණ ඇති කරයි. ඔවුන් අතර විරුද්ධ හැඟීම් ඇතිවීමෙන් පක්ෂ කැඩී බිඳී යයි. අමාත්‍ය මණ්ඩලයේ වෙනස්වීම් ඇති වෙයි. කැබිනෙට්ටුවේ මන්ත්‍රීන්ගේ නිරණීක ඡන්ද බලය නිසා අන්තරාය කාරීතත්වයක් ඇති වෙයි. අමාත්‍ය මණ්ඩලයට ඉල්ලා අස්වීමට සිදුවෙයි. ආණ්ඩුවට මහත් බාධාවන්ට හා කරදරවලට මුහුණ පාන්නට කරුණු යෙදේ.

**ඉන්ද්‍ර** එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් පාර්ලිමේන්තුව තුළ විශෙෂ-අතිරේක අසීරුකම් හා උපද්‍රව ඇති කරයි. අමාත්‍ය මණ්ඩලය තුළ බලාපොරොත්තු රහිත, හදිසි, මතා පරීක්ෂා

වෙන් කරනු ලබන සංවිධාන ඇති වෙයි. වාද විවාද වලදී නීති විරෝධීව කටයුතු කරයි. මන්ත්‍රීවරුන්ට හදිසි විපත් සිදු වෙයි.

වරුණ එකොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් මහජනයා අතර කැළඹිලි, කුමන්ත්‍රණ නියෝජිතයන් අතර රහස්ගත ක්‍රියා තීන්දු කටයුතු අන්දමේ සිදුවීම් ආදිය ඇතිවන අතර මහ-ජනයා පිළිබඳ නීති රීති සම්පාදනය වෙයි.

## 12 වෙනි භාවය සහ එහි සිටින ග්‍රහයෝ

දොළොස්වෙනි භාවයෙන්, බන්ධනාගාර, කර්මාන්තශාලා ආරෝග්‍යශාලා, උන්මත්තකාගාර, චරිත ශෝධනාගාර, මහළු මඩම්, අපරාධ ක්‍රියා, ඔත්තුකාරයෝ, රහස් සතුරෝ යනාදී දේ ගැන විමසිය යුතුය.

පාප ග්‍රහයෝ පීඩිතව දොළොස්වෙනි භාවයේ සිටිත් නම් අපරාධ, මංකොල්ලකෑම්, ගෙවල් බිඳීම්, සාහසික ක්‍රියා, මිනී මැරුම් බහුල වෙයි. අපරාධවල ප්‍රමාණය පීඩිත පාපී ග්‍රහයන්ගේ තත්වය අනුව වෙයි. ශුභයෝ සිටිත් නම් පීඩිත නොවූ කල්හි අපරාධ අඩු වෙයි. ආරෝග්‍යශාලා ආදී ආයතනවල වැඩි දියුණුව ඇති කරයි.

චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයේ ලග්නය පීඩා සහිත වූයේ දොළොස්වෙනි භාවයට වැටුණේ නම් රටේ අපරාධ අධික වෙයි. හිරගෙවල්, ආරෝග්‍යශාලා යනාදියෙහි කරදර කලබල හටගනී. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එකී ස්ථාන නිත්‍යානුකූල වෙනස්වීම් වලින් දියුණු වෙයි.

රවි දොළොස්වෙනි භාවයේ අශුභ දෘෂ්ටිගතව සිටියේ නම් කර්මාන්තශාලා වැනි ආයතනවල කරදර ඇති වෙයි. උසස් නිලධාරීන්ට අපවාද අසන්ට ලැබෙයි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එකී ආයතනවල දියුණුව ඇති වෙයි. ප්‍රධාන නිලධාරීන්ට ප්‍රශංසා ලැබෙයි.

සඳු දොළොස්වෙනි භාවයේ බොහෝ පීඩාදායකව සිටියේ නම් මහජන සේවකයන්ගේ අවශ්‍යකම ඇති වෙයි. මහජනයා

අතර රෝග පැතිරී යයි. ආරෝග්‍ය ශාලාවලට හා මහළු මඩම් වලට නදින් දෙස් පැවරීම් ඇති වෙයි. ස්ත්‍රීන්ට හා ළමයින්ට බහුල වශයෙන් අපරාධ සිදුවෙයි.

**බුධ** දොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ශුභදෘෂ්ටි ගත කල්හි මහජනයා වෙනුවෙන් පවත්වනු ලබන ආරෝග්‍යශාලා වැනි ආයතනවල උනන්දු ස්වභාවයක් ඇති කරයි. නිත්‍යානුගත වෙනස්වීම් ඇතිවෙයි. දුබල නීති බැහැර කරනු ලබයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූ කල්හි වැරදි සහගත ලිය කියවිලි නිසා දෝෂාරෝපණ ඇතිවෙයි. ක්‍රියා පිළිවෙත් සම්බන්ධව ප්‍රචාරකස්ථාන වල සැලකිය යුතු වාද විවාද ඇතිවෙයි. සොරකම්, රැවටිලි සහ බාලාපරාධ රටේ බහුල වෙයි.

**ශුක්‍ර** දොළොස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් ආරෝග්‍යශාලා වැනි අසරණෝපකාර ආයතනවල දියුණුව ඇති වෙයි. ඒවායේ ආදායම් පක්ෂය අධික වෙයි. පරිත්‍යාග ලැබීමෙන් මුදල් තත්වය ඉහළ නගියි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් අපවාද අසන්ට ලැබෙයි. මහජන මුදල් හානිවෙයි. ස්ත්‍රීන්ට හා ළමයින්ට අපරාධ සිදුවෙයි.

**කුජ** දොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් අපරාධ බහුල වෙයි. මිනී මැරුම්, මංකොල්ලකෑම්, සැහැසි ක්‍රියා, කර්මාන්ත ශාලාවලට හා මහජන ආයතනවලට ගිනි තැබීම්, ආරෝග්‍ය ශාලා වැනි ස්ථානවල සිටින අයගේ නීතිවිරෝධී හැසිරීම් ආදියට හේතුයි.

**ගුරු** දොළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් සේවකයන්ට හා මහජන ආයතනවලට ඉතා යහපත් කාලයක් උදාවෙයි. ඒවායේ වැඩි දියුණුව ඇති වෙයි. අරමුදල් ලැබීම්, ත්‍යාග ලැබීම් ආදියෙන් එකී ස්ථාන වඩ වඩාත් හොඳ අතට යොමු වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එකී ස්ථාන පිළිබඳ අධික වියදම් දරන්ට සිදු වෙයි. නිලධාරීන්ට කරදර ඇති වෙයි.

**ශනි** දොළොස්වෙනි භාවයේ සිටීමෙන් අපරාධ බහුල වෙයි. මහජන ආයතනවල වැඩ කරන සේවකයන්ගේ ක්‍රියා පිළිවෙළ ගැන දෝෂාරෝපණ ඇති වෙයි. ආරෝග්‍යශාලාවල මුදල් තත්වය පහළ බසියි. ඒවායේ නිලධාරීන්ට අපවාද අසන්ට ලැබෙයි.

ගුරු දෙලොස්වෙනි භාවයේ ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේනම් මහජන ආයතනවල ප්‍රතිසංස්කරණ ඇති වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් රටේ අපරාධ බහුල වෙයි. ගිනිභය, පිපිරීම්, ගොඩ නැගිලි ගිනි තැබීම්, කර්මාන්ත ශාලා වැනි ස්ථානවල කම්කරු අරගල ආදියට හේතුයි.

වරුණ දෙළොස්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් දුබල නීති-රීති ගැන දෝෂාරෝපණ පැතිරෙයි. ආරෝග්‍ය ශාලා වැනි ස්ථාන සම්බන්ධයෙන් එබඳු දෝෂාරෝපණ ඇති වෙයි. සේවකයන්ගේ සැලකිලි පිළිබඳව මහජන මත ඇති වෙයි. තක්කඩිකම් නිසා අසතුටුදායක සිදුවීම් ඇති වෙයි.

---

# ලෞකායත කේන්ද්‍රයක් පරීක්ෂා කරන ක්‍රමය.

**ලෝකාය තජ්‍යොතිර් විද්‍යාව** යනු ලෝකය පිළිබඳ පලා'පල කියන නක්ෂත්‍ර ක්‍රමය බව අප විසින් මුලින් සඳහන් කොට ඇත. ලෝකායත කේන්ද්‍රයැයි කියනු ලබන්නේ ඒ සඳහා සාදාගනු ලබන ආකාශ සිතියමයි. යමෙකු උපතලත් කල තත්කාලයට කේන්ද්‍රය සාදාගනු ලබන්නාක් මෙන් මේ කේන්ද්‍රයද එක්තරා කරුණු කීප යක් මුල් කොට ගෙන සාද ගන්නේය. ආරම්භයේදීම මේ සම් බන්ධව විස්තරයක් කෙළෙමු. නමුත් ආධුනිකයාගේ මතක වඩාත් අළුත් වනු පිණිස මෙහිලාද කෙටියෙන් සඳහන් කරමු.

ලෝකය පිළිබඳ පලා'පල ප්‍රකාශ කිරීමේදී කේන්ද්‍ර කීපයක් සාදාගත යුතුය. එම කේන්ද්‍රයෝ නම්:-

1. සූර්‍ය්‍යා මේෂ, කටක, තුලා සහ මකර යන චර රාශිවලට පැමිණෙන කල්හි සාද ගනු ලබන තත් කාල කේන්ද්‍ර.

2. අවුරුද්දේ සෑම මාසයක අමාවක හා පුර පසලොස්වක යෙදෙන වේලාවන්හි හා චන්ද්‍රයා මේෂාදි චර රාශි සතරට පැමිණෙන වේලාන්හි සාද ගනු ලබන තත්කාල කේන්ද්‍ර.

3. සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණ සිදුවන වේලාවෙහිදී සාද ගනු ලබන කේන්ද්‍ර.

4. චන්ද්‍ර ග්‍රහණ සිදුවන වේලාවෙහිදී සාද ගනු ලබන කේන්ද්‍ර.

5. ග්‍රහයන් සංයොග වීමේදී සාද ගනු ලබන කේන්ද්‍ර

6. ග්‍රහයන්ගේ සම සප්තම දෘෂ්ටිය ඇතිවන කල්හි සාදගනු ලබන කේන්ද්‍ර යන මොව්හු වෙති.

අවබෝධ කිරීමේ පහසුව පිණිස මෙකී කේන්ද්‍රයන්ට අපි පිළි වෙළින්, 1. සූර්‍ය්‍ය කේන්ද්‍රය, 2. චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රය, 3. සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය, 4. චන්ද්‍ර ග්‍රහණ කේන්ද්‍රය, 5. ග්‍රහ සංයොග කේන්ද්‍රය සහ 6. ග්‍රහ සප්තම කේන්ද්‍රයැයි නම කරමු.

මේ කේන්ද්‍ර අතුරින් සූර්ය කේන්ද්‍ර වැදගත්ය. ඉන්පසු සූර්යයා මීන රාශියෙන් මේෂ රාශියට සංක්‍රමණය වීමේදී සාදා ගනු ලබන කේන්ද්‍ර ඉතා වැදගත්ය. ඊළඟට චන්ද්‍ර කේන්ද්‍ර වැදගත්සේ සැලකිය යුතුය.

සූර්ය කේන්ද්‍රයක් සාදනවිට කුමන රාශියක් උදාවන්නේද යනු විශේෂයෙන් දතමනාය. මක්නිසාදයත් උදාවන රාශියේ තත්වය අනුව පල විපාක දෙන කාලය වෙනස් වන හෙයිනි. උදාවූයේ චර රාශියක් නම් තුන් මසක් කල්ද උභය රාශියක් නම් සමසක් කල්ද, ස්ථිර රාශියක් නම් අවුරුද්දක්ද බල පවත් වන්නේය. සූර්ය කේන්ද්‍රය සාදන කල්හි එකී වේලාවට සූර්යයා කුමන භාවයකට ඇමින් සිටීද යනුත්, කුමන අන්දමේ දෘෂ්ටිවලට භාජන වී සිටීද යනුත් කල්පනා කළ යුතුය. ඉරු ශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් එම භාවයේ ඵල වර්ධනය කරයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් භාව ඵල හානි කරයි.

උදාහරණයක්:-

සූර්යා මීන රාශියෙන් මේෂ රාශියට සංක්‍රමණය වන වේලාවට සාදන ලද කේන්ද්‍රයේ ලග්නය වෘෂභයයි සිතමු. එවිට රවි මේෂ රාශියවූ දොළොස් වැන්නේ සිටී. රවි ශුභ දෘෂ්ටි ගතව සිටියේ නම් එකී භාවයෙන් දක්වන කරුණු ශුභදායක වෙයි. අශුභ දෘෂ්ටි ගතවූයේ නම් අශුභදායක වෙයි.

පළමුවෙනි භාවය සම්බන්ධව විමසීමේදී එහි සිටින ග්‍රහයන් ගැන පරීක්ෂා කටයුතුය. එසේම එම භාවය හිමි ග්‍රහයාගේ තත්ව යද සිතට ගත යුතුය. මක්නිසාදයත් අවුරුද්ද තුළ ප්‍රධානියා ලෙවත් පාලකයා ඔහු වන බැවිනි. ශුභ දෘෂ්ටි ගතව යහපත් අන්දමින් සිටියේ නම් ශුභ ඵලද ඉන් වෙනස් වූයේ නම් අශුභ ඵලද ඇති කරයි සෙසු භාවයන් ගැන කිව යුත්තේද මේ නීතියමය.

අනාගත ඵල ප්‍රකාශ කිරීම සම්බන්ධයෙන් අව චන්ද්‍රයා පරීක්ෂා කිරීමේදී ඒ ඒ රාශිවල සිදුවන එක් එක් අව පසළොස්වක්ද ග්‍රහ සැම අව පසළොස්වක් සිදුවන තත්වයද සිතට ගත යුතුය.

ස්ථානය ගතව සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ ලග්නය කරා ගෙන ආව යුතුය. එසේ අව පසළොස්වකක් යෙදෙන මොහොතේදී පැවතුණු ග්‍රහ තත්වය ගතවූ සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ ලග්නය මධ්‍ය රේඛාව හා ග්‍රහ තත්වය සමග සලකා බැලිය යුතුය.

සූර්‍යයා මේෂ රාශියට පැමිණීමේදී තුන් මසකට වඩා කාලයක් බලපවත්නේ නම් ඒ කාල සීමාව තුළ ඇතිවන අනික් සියලුම සූර්‍ය කේන්ද්‍රවල බලය මේෂ රාශියට පැමිණීමේදී ඇතිවන බලයට තරමක් සමානය. මේ අතරතුරෙහි සිදුවන අව පසළොස්වක් සූර්‍ය මේෂ රාශියට පැමිණීම නොව ආපසු ගෙනයා යුතුය.

සූර්‍යයා මේෂ රාශියට පැමිණීමේදී සෑදූ තත්කාල කේන්ද්‍රයේ තුන් මසක් කල් බල පවත් වන්නේ නම් ඒ කාලයේදී ඇතිවන අව පසළොස්වක් එබඳු සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ ලග්නය නොව ආපසු ගෙන යා යුතුය. මෙහි කෙටි හැඟීම නම් ගතවූ සූර්‍ය කේන්ද්‍රය හා චන්ද්‍ර කේන්ද්‍ර සසඳා බැලිය යුතු බවයි. සය මසක් සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ බලය පවතින්නේ නම් සූර්‍ය කටක රාශියට පැමිණීමේදී ඇතිවන අවපසළොස්වක් ඒ කේන්ද්‍රය හා සසඳා බැලිය යුතුය. එසේම මේෂ රාශියට පැමිණීමේදී සෑදූ කේන්ද්‍රය හා සමගද සසඳා බැලිය යුතු වෙයි. සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ බලය මාස් දොළොසක්ම බල පවත්නේ නම් සෑම චන්ද්‍ර කේන්ද්‍රයක්ම ඊට කලින් සෑම සූර්‍ය කේන්ද්‍රයක් සමග සසඳා බැලිය යුතුය. අවසාන වශයෙන් මූලික සූර්‍ය කේන්ද්‍රය හා සම්බන්ධකර පරීක්‍ෂා කටයුතුය.

සූර්‍ය කේන්ද්‍ර වලින් ඒ ඒ දේ සිදුවන නියමිතදින දැනගැනීමේ තවත් ක්‍රම ඇත්තේය. සූර්‍ය කේන්ද්‍රයේ ග්‍රහයන් හා දෘෂ්ටි උඩින් රවි ආදී ග්‍රහයන් ගමන් කිරීමේදී එසේ ඵල විපාක දින නියම කොට කිව හැකිය. දස වැන්නේ සිටි රවි සහ චන්ද්‍රයා අඟහරු පසුකර යන්නේ නම් එවිට රාජකීයයෙකුගේ හෝ උත්තමයෙකුගේ මරණය සිදුවෙයි. මේ ආකාරයෙන් සෙසු ග්‍රහයන් හා දෘෂ්ටි ඒ ඒ ග්‍රහයන් විසින් පසුකර ගෙන යන විට ඒ දිනවල භාවයන් හැටියට ඒ ඒ දේ සිදුවේයැයි කිව යුතුය.

—— ——

# ග්‍රහණ ඵල විපාක

ලෝකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාවේදී ග්‍රහණ පිළිබඳ විශෙෂ සැළකිල්ලක් දක්වනු ලැබේ. ඊට හේතුව ග්‍රහණ හේතු කොට ගෙන වැදගත් සිද්ධීන් පිළිබඳ කරුණු දතහැකි වීමයි.

සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණය ඇතිවන්නේ හිරුත් පොළවත් අතරට ගමනින් චන්ද්‍රයාගේ පැමිණීම සිදුවූ විටය. හිරු වටා පෘතුවිය ගමන්කරයි. පෘතුවිය වටා චන්‍ද්‍රයා ගමන් කරයි. මෙසේ ගමන් කිරීමේදී හිරුත් සඳුත් පොළවත් එක එල්ලේ යෙදුනු අවස්ථාවෙයහි සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණය සිදුවෙයි. චන්ද්‍රයා විසින් හිරු ආවරණය කිරීම හේතු කොට ගෙන ඔහුගේ ආලෝකය පෘතුවියේ සිටින අපට දක්ක නොහැකිය. ග්‍රහණය පවතින තෙක් අන්ධකාර ගතියක් ඇති වන්නේ ඒ හෙයිනි.

චන්‍ද්‍ර ග්‍රහණය සිදුවන්නේ මීට වෙනස් අයුරිනි. හිරුත් පොළවත් සඳුත් එක එල්ලේ සිටි කල්හි චන්ද්‍ර ග්‍රහණය සිදු වෙයි චන්ද්‍රයාට ආලොකය ලැබෙන්නේ සූර්‍ය්‍යාගෙන්ය. පද්‍රමු සී ආකාරයට සිටිවිට හිරුගෙන් සඳුට ලැබෙන ආලෝකය පෘතුවිය නිසා නොලැබෙයි. පොළවේ සෙවනැල්ල සඳු මත පතිතවීමෙන් අඳුරු බවක් පෙණේ. මේඅනුව සිතා ගතයුත්තේ සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණයක් සිදුවන්නේ මාස පෝය දිනයේදීය. චන්ද්‍ර ග්‍රහණයක් සිදුවන්නේ සළොස්වක දිනයේදීය. සමහර විට ඊට පෙර හෝ පසුදින විය හැකිය.

සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණයකදී විශෙෂයෙන් ඵල විපාක ඇතිවන්නේ එම ග්‍රහණය දකින රටවල් වලටය. යම් රටක් පිළිබඳ මධ්‍ය රේඛාවේදී ග්‍රහණය සිදුවූයේ නම් එකී රටට බරපතල විපාක ඇතිවෙයි තවද ග්‍රහණය සිදුවන රාශියට අයත් රටවල් වලටද එහි විපාකය ඇතිවන්නේය. චන්ද්‍ර ග්‍රහණයකදී ඇතිවන විපාකය කල් නොයික්මවා ගෙන දෙන අතර සූර්‍ය්‍ය ග්‍රහණයකදී ඇතිවන විපාකය මාස ගණන් ගතවීමෙන් පසු ඇතිවන්නේය. ඉතා බලවත් අයුරින් ඇතිවූ ග්‍රහණයකදී පෘථිවියටද ඒ ඒ දේශීය ජනයාටද භයානක අනතුරු සිදුවීම නියතය.

සූර්ය ග්‍රහණ චන්ද්‍ර ග්‍රහණ සිදුවන කල්හි ඒවා කුමන රාශියක සිදුවන්නේද යනුත්, කුමන රටවල් විසින් දකින්නේද යනුත් දැන පරීක්ෂාවෙන් සිටියොත් ඇති වන ඵල විපාක ප්‍රත්‍යක්ෂයෙන්ම ඕනෑම කෙනෙකුට දතහැකි වෙයි. මේෂාදි චර රාශියකදී ග්‍රහණ සිද්ධ විනී නම් එහි ප්‍රතිඵල ඉක්මනින් සිදුවී අවසානයකට පත්වෙයි. වෘෂභාදි ස්ථිර රාශියකදී නම් කාලයක් යනතුරු විපාක පවත්නේ වෙයි. මිථුනාදි උභය රාශියකදී නම් ඉක්මනින්ම ඵල විපාක ගෙනදී නැවති නැවත හදිසියෙන් ඵල විපාක ගෙන දෙන්නට පටන් ගන්නේය.

---

## ඒ ඒ රාශිවලදී ග්‍රහණ සිදුවීමේ විපාක.

1. මේෂ, සිංහ, ධනු යන අග්නි රාශිවල ග්‍රහණ සිදුවූ කල්හි ගව, එළු, බැටළු ආදීන්ගේ විනාශය ඇති වෙයි. රජකෙනෙකුගේ, පාලකයෙකුගේ හෝ උත්තමයෙකුගේ රටෙන් පිටමං කිරීම හෝ සිරබාරයට හැනීම හෝ මරණයට පත් කිරීම හෝ සිද්ධ වෙයි. මහජනයා අතරේ අප්‍රසාද ගති හා කැලඹිලි හටගනී. යුද්ධ හමුදාවේ කලබල ඇතිවෙයි. කල කෝලාහල ගිනිභය, උණ රෝග, පලනුරු ආදියට රෝග ඇතිවී ඒවා දුලීභවීම පැතිරී යයි. මේවා විශේෂයෙන් සිදුවන්නේ පීඩිත රාශියෙන් දැක්වෙන රටවල් වලය.

2. වෘෂභ; කන්‍යා, මකර යන පෘථිවි රාශිවල ග්‍රහණ සිදුවූ කල්හි ධාන්‍ය ජාති හා පොළවෙන් ලබා ගන්නා සියලුම දේවලට හානි පැමිණේ. භූමිකම්පා ඇතිවෙයි. ආකරවල විපත් සිද්ධ වෙයි. ගොවිතැන් පාලුව ඇතිවෙයි.

3. මිථුන, තුලා, කුම්භ යන වායු රාශිවල ග්‍රහණ සිදුවූ කල්හි, සාගත, රෝගභය, වසංගත සහ චණ්ඩ මාරුත ඇතිවෙයි.

4. කටක, වෘශ්චික, මීන යන ජල රාශිවල ග්‍රහණ සිදුවූ කල්හි සාමාන්‍ය ජනයා අතර මරණ සංඛ්‍යාව අධික වෙයි. මත්ස්‍ය යන්ගේ හා කුකුළන්ගේ විනාශය ඇතිවෙයි. ජලාශ්‍රිත සියලුම දේවලට හානි පැමිණේ.

# ග්‍රහණ ඵල විපාක රීති.

**ග්‍රහණ පිළිබඳ ඵල විපාක විමසීමේදී පහත දක්වනු ලබන නීති සිතට ගත යුතුය.**

ග්‍රහණ සිදුවන රාශියේ අධිපතියාගේ බලය මැනවින් සිතට ගැනීම අවශ්‍යය. එසේම ග්‍රහණ කේන්ද්‍රයේ එම ග්‍රහයා කුමන තත්ත්වයක සිටින්නේද යනුත් දතමනාය. මක්නිසාදයත් එම ග්‍රහයාගෙන් දක්වෙන කරුණු පිළිබඳ විපාක වැඩිවසයෙන් ඇති කරන හෙයිනි.

අඟහරුවා ග්‍රහණය සිදුවන රාශියේ අධිපතියාවී කේන්ද්‍රයේ අටවෙනි භාවයේ සිටියේ නම් ඉතා දුඃඛදායක අනතුරු, හදිසි හා භයානක මරණ සිදුවෙයි. එම ග්‍රහයා සයවෙනි භාවයේ සිටියේ නම්, බොහෝ රෝගභය පැතිරෙයි. තුන්වෙනි භාවයේ සිටියේ නම් බිහිසුණු දුම්රිය සට්ටන ඇතිවෙයි. සෙසු පාපයන් සම්බන්ධව කියයුත්තේ මේ ආකාරයටමය.

ග්‍රහණය සිදුවන රාශියේ අධිපතියා ශුභයෙක් වීනම් ප්‍රතිඵල යහපත් විය හැකිය. නමුත් එසේ විය හැක්කේ ඔහුගේ බලයේ ප්‍රමාණය අනුවය.

ග්‍රහණයක ඵල විපාක දෙන කාල ප්‍රමාණය රඳා පවත්නේ එය සිදුවීමට ගත් කාලය අනුවය. සූර්ය ග්‍රහණයකදී නම් ඊට ගතවූ පැය ගණන අනුව අවුරුදු ගණනකින් අවසන් වෙයි. ඒ කියන්නේ ග්‍රහණය සිදුවීමට පැය 4 ක් කල් ගතවූයේ නම් එහි විපාක අවුරුදු 4 ක් කාල් පවතින බවයි. චන්ද්‍ර ග්‍රහණයකදී නම් ගතවූ පැය ගණන මාසවලට සමාන කළ යුතුය. යම්කිසි චන්ද්‍ර ග්‍රහණයක් සිදුවීමට පැය 3 ක් ගතවූයේ නම් මාස තුනක් එහි විපාක පවතී.

සූර්ය ග්‍රහණයකදී ගතවන පැය අවුරුදු වශයෙන් සැලකිය යුතුය. එසේම විනාඩි මාස හැටියට සැලකුවමනාය. චන්ද්‍ර ග්‍රහණයකදී පැය මාස වසයෙන්ද විනාඩි දින වසයෙන්ද ගණන් ගතයුතුය

ග්‍රහණ සිදුවන කාල ප්‍රමාණය අනුව ඵල විපාක දීම මුළුමනින්ම එසේයැයි පිළිගැනීම අසීරුය. ඇතැම්විට වෙනස්වීමටද කරුණු යෙදේ. නමුත් මෙසේ නියම කොට ඇත්තේ බහුල වසයෙන් දකින්නට ලැබෙන ප්‍රතිඵල අනුවය.

# අත්හඳා බැලීම් කීපයක්.

ග්‍රහණයක් සිදුවීමෙන් පසු එහි ඵල විපාක ගෙන දෙන්නේ කෙදිනකද යන බව දැනගැනීමේ ක්‍රම කීපයක් මතාන්තර වශයෙන් දක්වමු.

ග්‍රහණයක් සිදුවන කල්හි ග්‍රහණයේ ආරම්භයේ පටන් මධ්‍යය තෙක් ගතවූ කාලය හෝ මධ්‍යයේ පටන් අවසානය තෙක් ගතවූ කාලය හෝ ගණන් ගත යුතුය. සූර්ය ග්‍රහණයක් නම් දවල් කාලයේද චන්ද්‍ර ග්‍රහණයක් නම් රාත්‍රි කාලයේද මේ ගණන් ගැනීම කට යුතුය. පැය විනාඩි වශයෙන් මේ ලැබෙන කාලය අවුරුදු හා මාසවලට පරිවර්තනය කරගැනීමෙන් ග්‍රහණයේ විපාක දෙන කාලය දත හැකිය.

## ග්‍රහණ ඵල විපාක කාලය දක්වන අන්‍යතර මතයක් පහත දැක්වෙයි.

1. නැගෙනහිරි හරිජයේ ග්‍රහණයක් සිදුවූයේ නම් ඉදිරි සාර මස ඇතුළතදී එහි විපාක ලැබෙනු ඇත. ඉනුත් මුල් තුන් මස ඇතුළතදී බලවත් අයුරින් විපාක දෙයි.

2. මධ්‍ය රේඛාවේදී (අහස් මුදුනේදී) ග්‍රහණයක් සිදුවූයේ නම් සිව්වෙනි මාසයේ පටන් අටවෙනි මාසය තෙක් ඵල විපාක දෙයි. විශෙෂයෙන් ඒ කාල සීමාවේ මැද භාගයේදී විපාක ඇති කරයි.

3. බටහිරි හරිජයේ ග්‍රහණයක් සිදුවූයේ නම් අටවෙනි මාසයේ පටන් දොළොස්වෙනි මාසය තෙක් ඵල විපාක දෙයි. ඉනුත් අවසාන භාගයේදී ප්‍රධාන විපාක ඇති කරයි.

4. ඉතා විශ්වාස කටයුතු ක්‍රමයක් නම් ග්‍රහණ මධ්‍යයේ පටන් සූර්ය අස්තය හෝ උදව වනතෙක් ගතවූ කාලය ගණන් ගැනීමයි. ගතවූ වේලාවේ සෑම විනාඩි සතරක්ම දවසක් හැටියට සැළකිය යුතුය. එවිට පැය එකක් දින 15 ට සමාන වෙයි.

# දෙක්කාණවල ග්‍රහණ ඵල.

---

මිලඟට දේර්කාණ අනුව ග්‍රහණ ඵල විපාක දක්වනු ලැබේ. දේර්කාණය යනු රාශියෙන් තුනෙන් කොටසක් වෙයි. රාශියකට අංශක තිසක් ඇති බැවින් අංශක දහයක ප්‍රමාණ දේර්කාණයකි. එවිට රාශියකට දේර්කාණ තුනක් ඇත්තේය. රාශි දොළොසේ දේර්කාණ සතිසකි.

පහත දක්වනු ලබන්නේ ඒ ඒ දේර්කාණවල සූර්ය ග්‍රහණ සිදුවූ කල්හි ඇතිවන ප්‍රධාන ඵල විපාකයෝය.

---

## 1. මේෂ.

1 වෙනි දෙක්කාණයේ-යුද්ධ භය, මහජන උද්ඝොෂණ, කැලඹිලි, කුමන්ත්‍රණ, යුද්ධ හමුදාවේ කලබල සහ වැසි හිඟ කාලය යන මේවා ඇතිවේ

2 වෙනි දෙක්කාණයේ-රජවරුන් සිරභාරයට ගැනීම සහ ඔවුන්ගේ දුඃඛ කාලය, එසේම ඔවුන්ගේ මරණය, පලතුරු හිඟය, පොළොවෙන් හටගන්නා ඒවායෙහි විනාශය. යන මේවා ඇතිවේ.

3 වෙනි දෙක්කාණයේ-මරණීය දූත, උසස් කුලකාන්තාවන්ගේ අභාවය, ගව මහිෂාදීන්ගේ විනාශය ඇතිවේ.

---

## 2. වෘෂභ.

1 වෙනි දෙක්කාණයේ-වෙළඳාම් හා එවැනි ව්‍යාපාර ව්‍යවර්ථකවීම, ධාන්‍ය ජාති හා ආගාර විනාශවීම ඇතිවේ.

2 වෙනි දෙක්කාණයේ-ගමනෙහි හෙවත් දේශාටනයෙහි යෙදුන වුන්හට විපත්ති හා ගර්භිණීන්ට හානි ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙක්කාණයේ-වසංගත රෝග හා සාගත පැමිණේ.

## 3. මිථුන

1 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-පූජකයන් අතර වාද භේද ඔවුන් අතර වෛර ඇතිවීම, ආගමයික ක්‍රියා පිළිබඳ නීති රීති අතපසු කිරීම යනාදිය ඇතිවෙයි.

2 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-මුහුදු කොල්ලකෑම්, සොරකම් කිරීම් සහ මිනීමැරුම් ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-රජෙකුගේ මරණය හා රටට මහත් විපත්ති ඇතිවෙයි.

---

## 4. කටක.

1 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-වායු හැමීම පිළිබඳ වෙනස්වීම් සහ සෘතු පිළිබඳ විපර්‍යාස ඇතිවෙයි.

2 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-ගංගා, ඇළදොළ, උල්පත් ආදිය වියලී යාම සහ ස්ත්‍රීන් අතර දුර්වලතා ඇතිවීම ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-දූෂිත ක්‍රියා, වසංගත රෝග හා බොහෝ වෙනත් රෝග ඇතිවෙයි.

---

## 5. සිංහ.

1 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-ප්‍රසිද්ධ කුමාරයෙකුගේ මරණය හා ධාන්‍ය ජාති දුර්ලභ වෙත්.

2 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-රටේ බොහෝ කරදර, රජුට, කුමාර වරුන්ට හා උසස් අයට චිත්ත පීඩා ඇතිවෙයි

3 වෙනි දෙර්ඝාණයේ-පල්ලි, පන්සල් ආදී පූජනීය ස්ථානවල අක්‍රමිතා, නගරයන් වටලෑම හෝ යටහත් කර ගැනීම ඇති වෙයි.

## 6. කන්‍යා

1 වෙනි දේජ්කාණයේ-රටේ කැලඹිලි හා රජුගේ මරණය ඇති වෙයි.

2 වෙනි දේජ්කාණයේ-සාගත හා වසංගත ඇති වෙයි. දූෂිත ක්‍රියා අධික වෙයි.

3 වෙනි දේජ්කාණයේ-රටේ බොහෝ කරදර හා අවාසනාව ඇති වෙයි. චිත්‍ර ශිල්පීන්, කවිකාරයන් හා එවැනි කටයුතු වලින් ජීවත් වන්නෝ බන්ධනාගාර වෙති.

---

## 7. තුලා

1 වෙනි දේජ්කාණයේ-වායු මණ්ඩලයේ වෙනස්කම්, වසංගත පැතිරීම හා ධාන්‍ය ජාතීන්ගේ දුර්ලභත්වය ඇතිවෙයි.

2 වෙනි දේජ්කාණයේ-උසස් රජෙකුගේ මරණය සිදුවෙයි. දූෂිත ක්‍රියා හා සාගත පැතිරෙයි.

3 වෙනි දේජ්කාණයේ-උසස් අයට කරදර, හිරගෙැර පැමිණීම හා ඔවුන්ගේ ඉඩ කඩම් වලට හානි සිදුවෙයි.

---

## 8. වෘශ්චික

1 වෙනි දේජ්කාණයේ-යුද්ධ භය, කැලඹිලි, මිනීමැරුම්, අක්‍රමණ හා රාජ විරෝධී ක්‍රියා ඇතිවෙයි.

2 වෙනි දේජ්කාණයේ-සමාදානකාමී රජුන්ට හිරිහැර ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දේජ්කාණයේ-රජු සාහසික වෙයි. අලස ස්වභාවයකට පත්වෙයි. සියල්ලන්ට වෛර කරයි.

---

## 9. ධනු

1 වෙනි දේජ්කාණයේ- රටේ මිනිසුන් අතර අප්‍රසාදය සහ වෛරී ස්වභාවය පැතිරෙයි.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ-ගව ඔටු ආදී චමාරා කන සතුන්ගේ මරණ ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-අශ්වයන්ට සහ යුද්ධ හමුදුවන්ට විවිධ විපත්ති ඇතිවෙයි.

---

## 10. මකර

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-උත්තමයන්ට අභාග්‍ය උදාවෙයි. රජුන්ගේ වෙනස් වීම ඇති වෙයි. උසස් අය හා සාමාන්‍ය ජනයා අතර කැරලි කෝලාහල ඇට ගනී.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ- යුද්ධ හමුදාවේ කැරලි ගැසීම් හා නිලධාරීන්ට විරුද්ධව යුද්ධභටයන් අතර කුමන්ත්‍රණ ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ - රජුගේ උද්ඝස්වීම හා සංගත ඇතිවීම වෙයි.

---

## 11. කුම්භ

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-රටේ මහත් කාණගාටුවක් ඇති වෙයි.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ - ප්‍රසිද්ධ මංකොල්ලකෑම්, සොරකම්, පැහැර ගෙනයෑම, භූමිකම්පා සහ සාගත ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ- ගව එළු බැටළු ආදීන්ගේ මරණ සංඛ්‍යාව අධික වෙයි.

---

## 12. මීන

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-ගංගා මුහුදු ඇළ දොළ ආදිය පිටාර යයි. මුහුදුබඩ පලාත් නිසරු වෙයි.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ-අති ප්‍රසිද්ධ උත්තමයෙකුගේ අභාවය ඇති වෙයි. මනුෂ්‍යයන්ගේ විනාශය ඇති වෙයි. වතුර ගැලීම් සිදු වෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-දූෂිත ක්‍රියා, කිහිපුණු කටයුතු සොල්දාදුවන්ගේ අමානුෂික ක්‍රියා ඇති වෙයි.

## දෙක්කොණවල චන්ද්‍ර ග්‍රහණ ඵල විපාක.

### මේෂ

1 වෙනි දෙක්කොණයේ-උෂ්ණ රෝග, ගිනි තැබීම් ලැව්ගිනි ඇතිවීම්, සහ වායු මණ්ඩලයේ උෂ්ණාධික කම පැතිරෙයි.

2 වෙනි දෙක්කොණයේ-විසංගත ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙක්කොණයේ-අනියම් දරු උපත්, ස්ත්‍රීන්ට කරදර හා අනතුරු ඇති වෙයි.

### වෘෂභ

1 වෙනි දෙක්කොණයේ-ගවයන්ට රෝග හා මරණ සිදු වෙයි.

2 වෙනි දෙක්කොණයේ-රාජ කුමරියකගේ අභාවය ධාන්‍ය හානිය හා පෘතුවියේ නිශ්‍රීක බව ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙක්කොණයේ-බඩගාන සතුන්ගේ විනාශය බහුල වෙයි.

### මිථුන

1 වෙනි දෙක්කොණයේ-රටේ ජනයාට ආධාර බලාපොරොත්තු වෙන් යම් යම් ආයතන වලට ඇතුල්වීමට සිදුවෙයි. සතුරන් විසින් අල්ලා ගැනීම් ඇති වෙයි.

2 වෙනි දෙක්කොණයේ යුද්ධ හමුදාවේ හදිසි කැදවීම් වලට හේතුයි ප්‍රසිද්ධ හා අප්‍රසිද්ධ ජනයාගේ රැස්වීම් ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙක්කොණයේ-ප්‍රසිද්ධ ආදශීවත් කෙනෙකුගේ මරණය සිදු වෙයි.

### කටක

1 වෙනි දෙක්කොණයේ-හදිසි කලබල හා යුද්ධ කැලඹිලි ඇති වෙයි.

2 වෙනි දෙකෝණයේ-බලවත් අයුරින් අයිතිවාසිකම් ඉල්ලීම් දුරිය නොහැකි බදු බර ඇතිවීම් සහ එවැනි දේ වලට හේතුයි.

3 වෙනි දෙකෝණයේ - ස්ත්‍රී වර්ගයට මරණ හදිසි විපත්ති හා අභාග්‍ය කරුණු යෙදෙයි.

---

## සිංහ

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-රජෙකු හට ශාරීරික හා මානසික පීඩා ඇති වෙයි. නැතහොත් උසස් ප්‍රභූවරයෙකුගේ මරණය ඇති වෙයි.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ- රාජකීය ගමන් ඇති වෙයි. යම් යම් දේ පිළිබඳ වෙනස්වීම් සිද්ධ වෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-යම්කිසි බලයකට විරුද්ධව මහජනයාගේ හා යුද්ධ හමුදාවේ කැලඹීම් ඇති වෙයි,

---

## කන්‍යා

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-රජුට රෝග භය හා නොසන්සුන් කම ඇති වෙයි මහජනයා අතර නොයෙකුත් දූෂිත ක්‍රියා සහ භේද හටගනී.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ-මන්ත්‍රීවරුන්ට හා ලේඛකයන්ට අලාභ හානි පැමිණේ.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-මිනිස් වර්ගයා අතර රෝග භය පැතිරෙයි.

---

## තුලා

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-භයානක මණ්ඩ මාරුත හා කුණාටු ඇති වෙයි

2 වෙනි දෙර්කාණයේ- සියලු දෙනෙකුටම මරණීය විපත්ති ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-ප්‍රසිද්ධ ආදශීවත් මිනිසුන්ගේ මරණ ඇති වෙයි.

## වෘශ්චික

1 වෙනි දේර්කාණයේ-භයානක අකුණු පිපිරීම, විදුලි කෙටීම, සහ භූමි කම්පා ඇති වෙයි.

2 වෙනි දේර්කාණයේ-පලතුරු වගී වියලී විනාශ වෙයි. බෝවෙන උණ රෝග හා වසංගත ආදියෙන් වාතය දූෂිත වෙයි.

3 වෙනි දේර්කාණයේ-දෙවෙනි දෙකීාණ ඵල ඇති කරයි. ඉතා තියුණු රෝග වලට හේතුයි. තවද දූෂිත ක්‍රියා කෝලාහල සහ මිනී මැරුම් ඇති වෙයි.

---

## ධනු

1 වෙනි දේර්කාණයේ-සොරකම් සහ පැහැර ගෙන යාම් සිදු වෙයි.

2 වෙනි දේර්කාණයේ-අශ්වාදීන්ට විපත්ති පැමිණේ.

3 වෙනි දේර්කාණයේ-මිනිස් වගීයා අතර වසංගත රෝග පැතිරෙයි.

---

## මකර

1 වෙනි දේර්කාණයේ-මහජනයා අතර කුමන්ත්‍රණ ඇතිවෙයි. උසස් පුද්ගලයෙකු මරණය ලබයි.

2 වෙනි දේර්කාණයේ-සොල්දාදුවෝ, මංපහරන්නෝ ආක්‍රමික යෝ යන මොවුහු පීඩා සහ තුවාල ලබති.

3 වෙනි දේර්කාණයේ-රජෙකුගේ මරණය සිදුවෙයි. දූෂිත ක්‍රියාද ඇතිවෙයි.

## කුම්භ

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-රජෙකුගට රෝගභය ඇතිවෙයි.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ-පොලෝ තලයේ බාහ්‍ය ජාතීන්ගේ මහත් විනාශයක් ඇතිවෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-සෑම දෙයකම විපර්‍යාස ගති ඇතිවෙයි.

---

## මීන

1 වෙනි දෙර්කාණයේ-පූජක පක්ෂයට සිද්ධස්ථානවලට හානි පැමිණේ.

2 වෙනි දෙර්කාණයේ-ආදශීමත් ශ්‍රෙෂ්ඨයෙකුගේ අභාවය ඇති වෙයි.

3 වෙනි දෙර්කාණයේ-මංකොල්ල කාරයන්ගෙන් හිරිහැර පීඩා පැමිණේ. හොඩ දිය දෙකොහිදීම මිනිසුන් තුවාල හා පැහැර ගෙන යෑම් ආදිය සිදුවෙයි.

---

## ග්‍රහ සංයොග ඵල විපාක.

ලෝකය පිළිබඳ පලා'පල ප්‍රකාශ කිරීමේදී ප්‍රධාන ග්‍රහයන්ගේ විශෙෂයෙන් ගුරු සහ ශනිගේ-සංයොග වීම ඉතා සැලකිල්ලෙන් පරීක්ෂා කටයුතුය ජාතිය පිළිබඳ කටයුතු ඒ ඒ පුද්ගලයෝ, රජ වරු, ආණ්ඩුව යන මේවා කෙරෙහි විශෙෂ බල පෑමක් ඇති වන හෙයිනි. පහත දක්වනු ලබන සංයොග ප්‍රධාන හැටියට සලකනු ලැබෙයි. එනම්:- කුජ සහ ගුරු, කුජ සහ ශනි, ගුරු සහ ශනි, ශනි සහ යුරේනස්, යන මේ සංයොග වෙති. මෙ සංයොග අතුරින් පළමු වැනි සංයොගය (කුජ-ගුරු) මාස 26 කට වරක්ද, දෙවෙනි සංයොගය (කුජ-ශනි) අවුරුදු 2 කට වරක්ද, තෙවෙනි සංයොගය (ගුරු-ශනි) 20 අවුරුද්දකට වරක්ද, අන්තිම සංයොගය (ශනි-යුරේනස්) 45 ස් අවුරුද්දකට වරක්ද ඵල විපාක ගෙන දෙයි. සංයොග

සිදුවූ රාශියට අයත් රටවලට බිහිසුණු අනතුරු විශේෂයෙන් ඇති කරයි. මේ ග්‍රහයන් ඒ අන්දමින් නැවත සංයෝග වන තුරු පළමු කී කාල සීමාවලදී වරින් වර විපාක දෙයි.

කුජ-ගුරු සංයෝගයෙන්-:- මුදල් පක්ෂයට හා ආගමයික කටයුතු වලට කරදර පැමිණේ.

ශනි-කුජ සංයෝගයෙන්:- භයානක යුද්ධ, කැරලි කෝලාහල, මිනීමැරුම්, රජුට අනතුරු හා ආණ්ඩුවට විපත්ති ඇතිවෙයි.

ශනි-යුරේනස් සංයෝගයෙන්:- වසංගත, සාගත ආදිය ; අවුරුදු කීපයක් ගත වනතුරු පවතී.

යුරේනස්-නැප්චූන් සංයෝගයෙන් ද එබඳුම ප්‍රතිඵල ඇති වෙයි.

---

# භූමි චලන.

භූමි චලන සිදුවීමට හේතුව සූර්ය ග්‍රහණ සහ වෘෂභ, සිංහ, වෘශ්චික සහ කුම්භ යන ස්ථිර රාශිවල ග්‍රහයන් සිටින තත්වය කාරණ කොට ගෙන බව පිළිගැනීම වෙයි. පහත විස්තර කරනු ලබන්නේ ඒ පිළිබඳව නොයෙක් උගතුන් විසින් දැන සිටින කරුණු කීපයකි.

1. භූමි චලන සිදුවන්නේ සූර්ය ග්‍රහණයකින් පසුව ග්‍රහණය සිදුවූ රාශියට අයත් රටවල් වලය. තවද ග්‍රහණ සමයේදී එම ග්‍රහණය යම් රටක් පිළිබඳ මධ්‍ය රේඛාවේ සිදුවූයේ නම් ඒ රටවලද මධ්‍ය රේඛාවට විරුද්ධ පාර්ශවයෙහි තිබෙන රට වලද ග්‍රහණය දකිනු ලැබූ රටවලද භූමි චලන ඇතිවිය හැකිය. ග්‍රහණය සිදුවන අවස්ථාවයේදී වෘෂභාදී ස්ථිර රාශි වල ග්‍රහයෝ සිටියාහු නම් ඒ රටවල් වලද භූමි චලන ඇතිවෙයි.
2. ග්‍රහණය සිදුවූ ස්ථානයට ග්‍රහයන්ගේ බලවත් දෘෂ්ටි වැටෙන කල්හිද භූමි චලන සිදුවෙයි.

3. වෘෂභ වෘශ්චික රාශි ද්වයෙහි කුජ, ගුරු, ශනි, යුරේනස් ආදි ග්‍රහයන් සිටින විටද භූමි චලන සිදුවෙයි.

4. සතර භාවයේ බලවත් ග්‍රහ සංයොග යෙදුනු කල්හිද භූමි චලන සිදු වෙයි. බලවත් ග්‍රහ සංයොගයක් ඇතිවන වේලාවෙහි සෑදූ තත්කාල කෙන්ද්‍රයෙහි සතර වැන්නේ එම ග්‍රහ සංයොගය යෙදුනේ නම් නිසැකව භූමි චලනයක් වන බව එයින් හඟවයි.

5. ගුරු ග්‍රහයා වෘෂභයේ හෝ වෘශ්චිකයේ සිටින විට සංයොගව හෝ සම සප්තමව හෝ සමාන දුරින් හෝ බුධ සිටියේනම් භූමි චලනයක ආරම්භය ඇතිවෙයි.

6. අව පසළොස්වකක් සමීපයේදී මේෂාදි චර රාශියකට රවි පැමිණෙන කල්හි සාදගත් කෙන්ද්‍රයේ ග්‍රහයන් සිටින ස්ථානය විමසා බැලිය යුතුය සතර වැන්නේ යම් පාපයෙක් සිටියේ නම් එම රාශියට අයත් රටවල භූමි චලන ඇතිවෙයි.

7. මේෂාදි චර රාශිවල මූල් අංශකයේ හෝ ඒ සමීපයේ ග්‍රහයන් වැඩි දෙනෙක් සිටියාහු නම් භූමි චලන සිදුවේ.

8. භූමි චලන සිදුවන දේශා හා ස්ථාන ක්‍රම දෙකකින් දත හැකිය. ඒ ඒ රටවල් හා නගරයන් කෙරෙහි බල පවත්වන රාශීන් ගැන දැනගැනීම පළමු වැනි ක්‍රමයයි. දෙවෙනි ක්‍රමය නම් මධ්‍ය රේඛාවට හෝ සතර වැන්නට යොමුවී ග්‍රහණ, ග්‍රහ සංයොග, චර රාශිවලට සූර්යයා පැමිණීම යන මේවා සිදුවන ක්‍රියාම දීර්ඝාංශක තේරුම් ගත යුතුය. ග්‍රහණ ආදිය සිදුවන රාශීන් ගැනද එසේම විමසිය යුතුය.

9. විශාල ධූම කෙතු සූර්යයා සමීපයට පැමිණීමේදීද භූමි චලන සිදුවිය හැකිය.

---

# ධූම කේතු.

ධූම කේතු හෙවත් වල්ගා තරු පෑයීමද ලෝකයට මහත් විපත්ති දායක බව කිව යුතු නොවේ. ධූම කේතු දකින්නට ලැබෙන කාලවලදී ලෝකයේ මහත් නොසන්සුන් ගති, කැලඹිලි වසංගත රෝග, සාගත සහ භූමි චලන ආදිය ඇති වෙයි. විශේෂ විපාක විඳින්නට සිදු වන්නේ ධූම කේතු ගමන් කරන රාශියට අයත් රටවලටය. ධූම කේතු උදාවීමෙන් ඇති වන ප්‍රතිඵල පරීක්‍ෂා කර තිබෙන උගතුන්ගේ ඇතැම් හැඟීම් මෙසේය.

ධූම කේතුවක ප්‍රථම දර්ශනය පළමුකොටම කල්පනාවට ගත යුතුය. එම දර්ශනය ඇතිවූයේ ග්‍රහණයක් පවතින අවස්ථාවකදීද නැතහොත් එවැනි සැලකිය යුතු වකවානුවකදීද යනුත් දතමනාය.

ධූම කේතුවක් උදාවූ කල්හි වායු මණ්ඩලයේ මහත් උණුසුම් බවක් හා ආකූලතාවයක් ඇතිවන්නේය. මිනිසුන්ගේ තත්වයද එබඳු වෙයි. ධූම කේතුව දක්නට ලැබුනේ නැගෙනහිර දිගින් නම් ඉතා බලවත් නීති දායකයෙකුගේ පහළවීම සිදුවෙයි. මධ්‍ය රේඛාවේදී (අහස් මුදුනේදී) නම් ප්‍රතාපවත් රජෙකුගේ උත්පත්තිය ඇතිවෙයි. බටහිර දිගින් නම් අනතුරු දායක කරදර වලට හේතුවෙයි. මේෂාදි චර රාශියකදී දක්නට ලැබුණේ නම් උතුම යන්ගේ මරණ සිදුවෙයි. වෘෂභාදි ස්ථිර රාශියකදී නම් පිටරට යුද්ධ කරදර හා ආක්‍රමණ ඇති වෙයි. මිථුනාදි උභය රාශියකදී නම් දූෂිත ක්‍රියා හා වසංගත රෝග බිය පැතිරෙයි.

තවද භාව දෙලොස පිළිබඳ තත්වයද මැනවින් සලකා බැලිය යුතුය. යම්කිසි භාවයක ධූම කේතුව තිබුණේවී නම් එකී භාවය යට අයත් සෑම දෙයක්ම හානිය ඇතිවෙයි. නව වෙනි භාවයෙහි නම් ආගමයික ක්‍රියාවලට අපහාස ඇතිවෙයි. දස වෙනි හෝ දෙලොස් වෙනි භාවයේ නම් වසංගත හෝ ධාන්‍ය හානිය සිදුවෙයි. අට වෙනි භාවයේ නම් හදිසි අනතුරු හා මරණ අධික වෙයි.

තවද ධූම කේතුව ප්‍රථමයෙන් දකින්නට ලැබුණු රාශියද දත යුතුය. එම රාශිය බලපවත්වන රටවල් තරක අඳුමින් පීඩා විඳියි.

# රාශීන්ට අයත් දෙශ හා නගර

මිනිසාගේ ශරීරය මෙෂාදි රාශි දෙළොසට අයත්ව තිබෙන්නා සේම මේ පෘතුවියද එකී රාශි දෙළොසට අයත්ය කොටින් කියත හොත් ලෝකයේ තිබෙන කුදු මහත් සෑම වස්තුවක් මේෂාදී රාශි දෙළොසේ ගුණයෙන් යුක්තය මෙහි පහත දක්වනු ලබන්නේ පරීක්ෂකයන් විසින් මහත් පරිශ්‍රමයෙන් සොයා බලා දැන සිටිත අයුරු, ඒ ඒ රාශීන්ට හිමි දෙශ හා නගර සම්බන්ධ විස්තරයකි.

## මේෂ රාශියට

**දෙශ**– එංගලන්තය, ඩෙන්මාර්ක්, ජර්මනිය, ලෙසර්පෝලන්ඩ්, බර්ගන්ඩි, පලස්තීනය, සිරියාව, ජපානය.

**නගර** – බර්මින්හැම්, ඕල්ඩ්හම්, ලීසෙස්ටර්, බ්ලැක්බර්න්, ෆ්ලෝරන්ස්, නේපල්ස්, වැරෝනා, පැඩුවා, මාර්සේල්ස්, ක්‍රැකෝ, සරගොසා, උට්රෙච්ට්, කැපු ආ, බ්‍රන්ස්වික්

## වෘෂභ රාශියට

**දෙශ**– අයර්ලන්තය, පර්ශියාව, කුඩා ආශියාව, ජෝර්ජියාව, කෝස්කෑසුස්, ආකිපැලගෝව, සයිප්‍රස්, සුදුරශියාව.

**නගර**– ඩබ්ලින්, ලිප්සික්, මැන්චුආ, පර්මා, පැලමෝ, රොඩියාව, සෙන්ට්ලුයිස්, ඇෂ්ටන් අන්ඩලයින්.

## මිථුන රාශියට

**දෙශ**– එක්සත් ප්‍රාන්තය, බැල්ජියම, බ්‍රබන්ට්, ලැම්බර්ඩි, පහළ ඊජිප්තුව, සර්ඩීනියාව, බටහිර එංගලන්තය, අර්මේනියාව, ට්‍රිපොලි, ප්ලැන්ඩර්ස්, වේල්සය.

**නගර**– ලන්ඩනය, ප්ලිමත්, මැල්බෝන් බ්‍රිජස්, කෝර්ඩෝව, මැට්ස්, නියුරම්බාර්ග්, මාර්සේල්ස්, ලෞවේනියා (ලෝවේන්) සන්ප්‍රන්සිස්කෝ, වොල්වර් හැම්ප්ටන්, වෙඩිනස්බරි.

---

## කටක රාශියට

**දේශ**– ස්කොට්ලන්තය, හොලන්ඩ්, සීලන්ඩ්, උතුරු හා බටහිර අප්‍රිකාව, මුරිසියස් දූපත්, පැරගුවේ.

**නගර**– විසුනිසියාව, ඇල්ජීරියාව, ඇම්ස් ටර්ඩැම්, සෙන්ට් ඇන්ඩ්‍රූස්, නිව්යෝක්, වැනීසිය, බර්න්, ලූබෙක්, මැග්ඩිබර්ග්, මිලන්, කාඩිස්, මැන්චස්ටර්, ස්ටොක්හෝම් කොන්ස්ටන් තිනෝපලස්, ජිනෝආ, ඩෙප්ට්ෆෝඩ්, රොක්ඩේල්.

---

## සිංහරාශියට

**දේශ**– ප්‍රන්සය, ඉතාලිය, බොහිමියා, සිසිලි, කල්දියා, (බැසොරාව දක්වා) උතුරු රුමේනියාව, ඇපූලියා, ඇල්ප්ස් සිඩන් හා, පිරේ අසල කොටස්.

**නගර**– රෝමය, බාත්, බ්‍රිස්ටල්, පෝට්ස් මත්, පිලඩෙල්පියා, පැරගුව, රුවනා, ටෝන්ටන්, දමස්කය, චිකාගො, බොම්බේ, බ්ලැක්පූල්.

---

## කන්‍යා රාශියට

**දේශ**– තුර්කිය, ස්විට්සර්ලන්තය, බටහිර ඉන්දිය කොදෙව්, ඇසිරියාව. මැසපොටේමියාව, (ටයිග්‍රිස් පටන් යුප්රේටීස් දක්වා) ක්‍රීට්, ක්‍රෝට්යා, සිලේසියා, බැබිලෝනියාව, මෝරියා තිසලි, කාර්ඩෙස්ටන්, ග්‍රීසියේ කොටස්, ලැට්වියා, වර්ජිනියා, බ්‍රසිල්ස්.

**නගර**– ජෙරුසලම, කොරින්තිය, පැරිසිය, ලියොන්ස්, ටෝලවුස් චෙල්ටන්හැම්, රීඩිං, හේඩිල්බර්ග්, නෝර්විච්, බොස්ටන්, අමෙරිකාව, ලොස්එන්ජලස්, මේඩ්ස්ටෝන්, ස්ට්‍රැස්බර්ග්, බ්‍රින්ඩිසි, බැරි, මොඩි මෝඩත්.

## තුලා රාශියට

**දේශ**– ඔස්ට්‍රියා, ඉන්දුචීනය, චීනය, ටිබැට්, කැස්පියන් බෝඩරය, ඉහළ ඊජිප්තුව, සැවෝයි, උතුරු චීනය, ලිවෝනියාව, බුරුමය, ආජන්ටිනාව.

**නගර**– ඇන්ට්වර්ප්, චාල්ස්ටන්, ෆ්‍රැන්ක් පෝට්, ෆ්‍රයිබර්ග්, ගේටා, ජලැසැන්සං, ස්පයිරස්, වියැන්නා, ලිස්බන්, ජොංහැන්නස් බර්ග්, කෝපන් හේගන්, මිඩ්ල්ටන්, ලීඩ්ස්, නොටින්හැම්.

---

## වෘශ්චික රාශියට

**දේශ**– ඇල්ජීරියාව, බර්බේරි, බැවේරියා, කපඩොසියා, ජුඩියා, මොරොක්කෝ නෝර්වේ, උතුරු සිරියාව, ට්‍රාන්ස්වාල්, කැටලෝනියා, ක්වීන්ස්ලන්ඩ්.

**නගර**– පැක්ස්, වැලන්ටියා, ෆ්‍රැන්ක් පෝට්, ඩෝවර්, ලිවර්පූල්, මැසිනා, වර්දින්, නෑ: ග්‍රිග්ස්වෙඩ්, නිව ඕර්ලින්, වොෂින්ටන්, බැල්ටිමෝර්, සින්සිනාටි, හල්, මිල්වෝකි, නිවුෆවුන්ඩ්ලන්තය, හැලිපැක්ස්, නිව කාසල්, ග්ලොසොප්.

---

## ධනු රාශියට

**දේශ**– අරාබියාව, ඔස්ට්‍රේලියාව, පිලික්ස්, කේප්පිනිස්ටර්, බැල්මේනියාව, හන්ගේරිය, ඉස්ට්‍රියාව, මොරවියා ස්කැලැවෝනියාව, ස්පාඤ්ඤය, ටස්කැනි, ප්‍රන්සයේ පළාත්, මැඩගස්කරය.

**නගර**– අවිග්නන්, බුඩා කොලෝන්, නර්බෝන්, රොටෙන්බර්ග්, නොටින්හැම්, ෂෙපීල්ඩ්, ස්ටට්ටැගාට්, සන්ඩර්ලැන්ඩ් ටැරන්ටෝ ටොලිඩෝ බටහිර බ්‍රොම්විච්, බ්‍රැඩිපෝඩ්.

---

## මකර රාශියට

**දේශ**– ඉන්දියාව, කොරස්සන්, සර්සාන්, මරක්කන්, පන්ජාබ්, ඇප්ගනිස්ථානය, ත්‍රේස් මැසිඩෝනියාව, මෝරියා, ඉලිරියා

ඇල්බේනියා, බොස්නියා, බල්ගේරියා, ග්‍රීසිය, හෙස්, ද: බ: සැක්සනි, ස්ටිරියා, බරංඩන්බර්ගෝලා, මැක්ලන්බර්ග් මැක්සිකෝ, ලිතුවේනියා, ඉන්දි දූපත්.

නගර- ඔක්ස්ෆෝඩ්, පෝට්ස්මත්, චෙල්ටන්හෑම් ඉද්ගොට්, මැන්හි බර්ග්, ටෝර්ටෝනා, කොන්ස්ටන්ස්, බ්‍රසල්ස්, ෆේයන්ස්, කීබෙලි.

## කුම්භ රාශියට

දේශ- අරාබියාව, (ගල් සහිත) පරුසියාව, රතු රුසියාව, පෝලන්තය, ස්වීඩන්, සර්කැසියා, ටාටරි, ලිතුවේනියා, වෙස්ට්ෆේලියා, මොල්ඩේවියා පීඩ්මොන්ට්, ඇබිසීනියාව.

නගර- බ්‍රිස්ටන්, බ්‍රේමන්, ඉන්ගොල්ස්ටඩ්, සැල්ස්බර්ග්, ට්‍රෙන්ට් හැම්බර්ග්, සැලිස්බරි.

## මීන රාශියට

දේශ- පෘතුගාලය, කැලබ්‍රියා, ගැලීසියා, නෝමැන්ඩි, සහරා කාන්තාරය.

නගර - ඇලෙක්සැන්ඩ්‍රියා, රැටිස්බන්, වෝම්ස්, සෙවිල්, කොම්පොස්ටෙලා, පරින් ගැම, ටිවර්ටන්, ක්‍රයිස්ට් චර්ච්, කවුස්, ග්‍රිම්ස්බි, සවුත් පෝට්, ලැන්කැස්ටර්,

සැ: යු: මෙහිදී ඒ ඒ රාශිවල ග්‍රහයන් ගමන් කිරීමේදී එම ඵලාඵල කුමක්දැයි තේරුම් ගත හැකිවන්නේ ඒ ගැන මනා පරීක්ෂාවෙන් සිටීමෙන්ය. කුජ ශනි රාහු ගමන් කරන රාශිවලට අයත් රටවල් වලට නිතරම පාහේ අතුරු සිදුවන බව දක්නට හැකිය. කුජ සිටින් ශනි හෝ රාහු නැවීම විප්ලව ආදිය ඇති කරනු ලබති. මෙසේ වන්නේ රට අයත්වන රාශියේ සිටුම අශුභ ග්‍රහයා විසින් පාපකරණය කළ විටදීය. ප්‍රබලව යම්කිසි රාශියක් පාපකර ගැනීමේදී ඊට අයත් රටවල කැලඹිලි, මැඩ ඇස් හැඳීම කැරලි කෝලාහල ආදිය මහජනයා අතරෙහි ඇතිකරයි.

මෙසේම ශුභ ග්‍රහයන් ඒ ඒ රාශිවල ගමන් කිරීමේදී ඒ රාශීන්ට අයත් රටවල් වලට ශුභ ඵලයන් ඇතිකරයි.

# අවසානය.

---

මෙතෙක් අප විසින් විස්තර කරන ලද්දේ ජ්‍යොතිශාස්ත්‍රයේ අංශයක්වූ ලෝකායත ජ්‍යොතිර් විද්‍යාව මාර්ගයෙන් මේ පෘතුවි ගෝලයට අයත් සෑම දේශයකම ජාතියකම ඵලාඵල දැනගැනීමේ ක්‍රමයයි. මේ විද්‍යාවෙහි ප්‍රගුණ භාවයක් ඇතිකර ගැනීමට නම් ලෝකයේ වරින්වර සිදුවන ඒ ඒ වැදගත් සිද්ධින් පිළිබඳ විමසිල්ල යොමුකර මේ විද්‍යාව හා සසඳා බැලීමය. තවද සාමාන්‍ය ජ්‍යොතිශ්ශාස්ත්‍රයේදී දක්වා තිබෙන සෑම නීති රීතියක්ම මෙහිලාද සැලකුව මනාය. එවිට නොවරදින ප්‍රත්‍යක්ෂ ප්‍රකාශයන් මහා ජනයා හමුවේ තබන්නට හැකි වෙනවා ඇත එසේම මෙහි නොසඳහන් ඇතැම් පුදුම සිදුවීම් ගැනද නොයෙකුත් අනාගත වාක්‍ය ප්‍රකාශ කිරීමට පුළුවන් කමද ලැබෙන්නේය.

---

# ගුප්තශාස්ත්‍ර පොත්

| | රු. | ශ. |
|---|---|---|
| මෝහනය ආකර්ෂණය (හිප්නොටිසම් මැග්නටිසම්) | 1 | 00 |
| අවරදිග පෙළහර හෙවත් මැස්මරිසම් | 1 | 00 |
| දෙවතා සිඩි හෙවත් නවීන භූත විද්‍යාව | 1 | 00 |
| රාවණගේ උඩ්ඩීශ තන්ත්‍රය | 3 | 00 |
| මේරු තන්ත්‍රය | 3 | 50 |
| වශීකරණ තන්ත්‍රය (පැරණි වශී ගුරුකම්) | 2 | 50 |
| ඉන්ද්‍රජාල හෙවත් අද්භූත ගුරුකම් | 2 | 50 |
| මහේන්ද්‍රජාල | 2 | 50 |
| ගුප්ත ගවේශනය හා දෙවතා සොප්න | 1 | 00 |
| පේනකීමේ ශාස්ත්‍රය | 1 | 00 |
| අංජනම් එළි සංග්‍රහ | 3 | 50 |
| මන්ත්‍ර පලිප්පුව | 2 | 00 |
| බන්ධන මාලා හෙවත් මන්ත්‍රපොෂණ | 2 | 00 |
| මන්ත්‍රායුධය හෙවත් කැපුම් ශාන්තිය | 2 | 00 |
| සර්වාරක්ෂාව හෙවත් භූතස්ථම්භනය හා උච්චාටනය | 1 | 50 |
| පල්ලවදීපිකා-මන්ත්‍රශාස්ත්‍රීය මූලධර්ම | 2 | 50 |
| පුරාණ සර්ප විෂ චිකිත්සා | 3 | 00 |
| පුරාණ ගර්භව්‍යාධි චිකිත්සා | 2 | 00 |
| පුරාණ හස්ති චිකිත්සා | 2 | 00 |
| පුරාණ රහස් තෙල් බෙහෙත් පොත | 4 | 00 |
| අතීසාර චිකිත්සාව හෙවත් අත් වෙද පොත | 1 | 50 |
| අනංගරංග කාමෞෂධ සංග්‍රහව | 2 | 00 |
| නාගර්ජුනය හෙවත් රති ශාස්ත්‍රය | 2 | 75 |
| සෙත්කවි කලාව | 3 | 50 |
| සිහුම් චක්‍ර සංග්‍රහය | 1 | 00 |
| ඉන්ද්‍ර හරුඛ ශාස්ත්‍රය | 2 | 50 |
| පංචපක්ෂි ශාස්ත්‍රය හා යම කාලය | 2 | 00 |
| දඹුමරණය, යම පිඹීම; ගුරුළු පිඹීම (මන්ත්‍ර සහිත) | 2 | 00 |
| පුරාණ සර්වතොභද්‍ර ශාස්ත්‍රය | 2 | 50 |
| ජයමොහොත හෙවත් ජ්‍යොතිෂාංක විද්‍යාව | 2 | 00 |
| ප්‍රශ්න ශාස්ත්‍රය හෙවත් වප්පනය | 1 | 00 |
| ශ්‍රී භාවාර්ථ රත්නාකරය | 1 | 50 |
| ග්‍රහ යොග සංග්‍රහව | 2 | 00 |
| අනාගත වාක්‍ය කීමේ ශාස්ත්‍රය - ලොකායත ජ්‍යොතිර්විද්‍යාව | 1 | 50 |
| ස්වප්න ඵල මඤ්ජරී | 1 | 00 |
| නිමිති මඤ්ජරි | 1 | 00 |
| දෛවය සෙවීම | 1 | 00 |
| ශ්‍රී ගණෙශ නිමිත්ත | 1 | 00 |
| ජ්‍යොතිෂ සාමුද්‍රිකා (සිතියම් සහිතයි) | 2 | 00 |
| අංග ලක්ෂණ විද්‍යාව හෙවත් ස්ත්‍රී දෙහ ලක්ෂණ | 1 | 00 |
| ඉඩාපිංගල ශාස්ත්‍රය හෙවත් ඉෂ්ටානිෂ්ට නිමිත්ත | | .75 |

**පොතකට හෝ පොත් කීපයකට තැපැලට ශත 30 යි.**

සියලුම ලියුම්:- **මොඩන් පොත් සමාගම,**
අළුත්පාර, - - නුගේගොඩ.